# SAKKATTA’AA BU’AA HOJIIRRA OOLMAA MADAALLII WALITTI FUFIINSAA BARNOOTA AFAAN ORMOO KUTAA SUGALAFFAA (MANA BARUMSA DIIDA’AA SADARKAA 2[ffaa])

ABARRAASH TSAGGAAYEE

YUUNIVARSITI ADDIS ABABAA KOLLEEJJJII NAMMOOMAA, QO’ANNOO AFAANII, JOORNAALIZIMMIIFI IMUUMMEE AFAAN OROMOO,OGBARRUUFI FOOKLOORII

HAGAYYA 2009/ 2017

FINFINNEE

# SAKKATTA’AA BU’AA HOJIIRRA OOLMAA MADAALLII WALITTI FUFIINSAA BARNOOTA AFAAN ORMOO KUTAA SUGALAFFAA (MANA BARUMSA DIIDA’AA SADARKAA 2ffaa)

**ABARRAASH TSAGGAAYEE**

**GORSAAN: OBBO. DINQEESSAA DHEEREESSAA**

**WARAQAA QORANNOO DIGRII LAMMAFFAA (MA) GUUTTACHUUF MUUMMEE AFAAN OROMOO, OGBARRUUFI FOOKLOORIIF DHIYAATE.**

**YUUNIVARSITI ADDIS ABABAA KOLLEEJJJII NAMMOOMAA, QO’ANNOO AFAANII, JOORNAALIZIMMIIFI IMUUMMEE AFAAN OROMOO, OGBARRUUFI FOOKLOORII**

**HAGAYYA 2009/ 2017**

**FINFINNEE**

## Dhaabbata Qorannoo Digrii Duraatiin Booddee

Waraqaa Qorannoo Ulaagaa Digrii Lammaffaa (MA) Afaan Oromoo fi Ogbarruu

Guuttachuuf Abarraash Tsaggaayee, Mata-duree Sakkatta'aa Bu'aa Hojiirra Oolmaa Madaallii Walitti Fufiinsaa Mana Barumsa Diida'aa Sadarkaa 2ffaa Haala Barumsa Afaan Oromoo Bu'uureeffateen Qophaa'e Sadarkaa Ulaagaa Yuunvarsiitiin kaa'e Guuteera

Koree Qormaataa

Qoraa Alaa____________________________ Mallatoo__________ Guyyaa__________

Qoraa Keessaa ______________________ Mallattoo _________ Guyyaa __________

Gorsaa ______________________________ Mallattoo _________ Guyyaa __________

---

Ittigaafatamaa Muummee ykn Qindeessaa Digirii Lammaffaa (MA)

***Axereeraa***

*Qorannoon kun adeemsa baruu barsiisuu keessatti haala raawwiin bu'aa fi hojjiirraa oolmaa madaallii walitti fufiinsa, Barnota Afaan Oromoo kutaa 9ffaa mana barumsa Diida'aa sadarkaa lammaffaa irratti kan bu'uureeffatee sakkatta'uudha. Haaluma kanaan kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti mala madaallii kanatti dhiisuun bali'naan kan mul'atu yoo ta'uu, Qoranno kun Gaaffilee kanniin qabaachuun kan gaggeeffameedha.madaallii walitti fufiinsa kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti cimini mul'atu maal faa'ii? Barnoota Afaan Oromoo keessatti gosoota madaallii ta'an maal faa'ii? Bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa barnoota Afaan Oromoo keessatti dadhabina fi hanqina ta'an maal faa'ii? madaallii walitti fufiinsa raawwachuu keessatti dadhabina fi hanqina akkamitti dhabamsiisuu ykn maqsuu dandeenya? kan jedhan kanniin irratti qorannoon gaggeeffameerra. Qorannoo kana qorattuun yeroo gaggeessitu iddatteessuu carraa keessaa carraa sirnaawaa barattootaaf fayyadamuun raawwatame .Ragaan barsiisota afur fi barattoota jahaatama irraa walitti qabamee xiinxalamee jira.Ragaaleen kunneenis meeshaalee odeeffannoo funaanuuf gargaaran keessaa sakkata'insa dookumeentii kuusaa qabxii barattoota kutaa 9ffaa irratti, afgaaffii banaa barsiisota fi bargaaffii cufaa barattootaaf walitti qabamee jira. Ragaan sakkata'insa dookumeentiin walitti qabamee akkamtaatti fayyadamuun xiinxalame jira. Kanamalees bargaaffilee cufaan waltti qabamee mala qorannoo hammamtaan kan xiinxalame yoo ta'u, kunis dhibbeentaa fi irra deddeebii fayyadamuun ibsameerra Malli qaaccessa odeeffannoo mala makkoo yoo ta'uu bu'aan argame akka agarsiisutti adeemsichi kan gosoota madaalliin ittiin gaggeeffammu mala hundaa gidduu galateeffate miti. Argannoon barsiisonni kutaa keessatti madaalli gaggeessan kan jijjiirama gama hubannoo baratootaan cimsuuf gadaanaa ta'uusaa hubanna akka odeeffannoowwan karaa garaagaraa argameerraa inni guddaan barsiisoonni tooftaleewwan gaggeeffamuu malu irratti leenjii ga'aa ta'e dhabuusaniiti.Akkasumas madaalliin walitti fufiinsi haala hojiirra oolu danda'u fi haalli mijaa'u furmaata jalatti kennamee jira.*

## Galata

Mata duree qorannoo kanaa filachuurraa kaasee nuffii tokko malee hanga dnumatti akkaataan ittin hojechuu malu ilaalichisee daandii kan na qabsiisaa turan Obboo Dinqeessaa Dheeressaa galata onneerraa madde dhiyeessuun baay'ee isaan galateefadha.

Itti aansuunis, qorannoo kana waytan gaggeessu humna isaanii osoo hinqusatiin akkasumas, yeroo isaanii naaf wareeguun dadhabe, ifadhe osoo hinjedhiin gaafilee qorannoo kanaaf qophaa'an naaf guutuun hirmaannaa guddaa kan naaf godhan barsiisotaafi barattoota mana barumsa Roobee Diida'aa sadarkaa lamaffaa galatni ani isaaniif qabu baay'ee olaanaadha.

Dabalataanis, yeroo hundaa ana cinaa dhaabbachuun humnaan, yaadaan, maallaqaan deggersa barbaachisaa ta'e naaf gochuun qorannoo kiyya kana akkan xumuruu danda'u kan nataasisan maatii koo hundaaf galatni ani isaaniif qabu daangaa hinqabu.

Dhuma irrattis,yeroo hunda yaadaanis ta'e kaka'umsa hojii kootiif akkan hojedhuuf na waliin bu'un dalagni koo kun fiixa ba'insa akka qabaatuuf jajjabiina kan naaf kennan hundaaf nagalteefadha.

Baafata

**Qabiyyee** **Fuula**

**Baafata Gabateewwanii**

**Hiika Gabaajeewwanii**

| | |
|---|---|
| NOE | National Organization For Examination |
| ICDR | Institute for Curriculum Development |
| NIED | National Institute Education Development |
| MoE | Ministry of Education |
| DFEE | Development Fundamental Education Examination |
| UNESO | Uganda National Education Society Commission Organization |
| MWF | Madaalii Walitti Fufiinsa |
| QWL | Qormaata walakeessaa |
| QX | Qormaata Xumura |
| Lakk | Lakkoofsa |

**Jibsoo**

Qorattuun jechootaa fi gaaleewwan qorannoo kana keessatti fayyadamte dubbistootaaf haarawa ta`uu ni danda`u jettee yaaddee qoranicha keessatti qaban ibsuuf hubannoof akka tolu gara afaan ingliiziitti hiikkamuun akka armaan gadiitti dhiyaateera isaan kunis:

| | |
|---|---|
| Gaaffi gabaabaa | Quizzes ) gaaffi gabaabaa kan baratootaati beeksifame yknhinbeeksifamne.Davis,(199 |
| Battallee | (Tests) Battalleen waraqaa fi peennaatti gargaaramuun kan barattoonni itti shakalan, |
| Ga'ee Taphachuu | (Role Play) Adeemsa barachuu yaaliin kan gaggeeffamu |
| Odeeffannoo barreeffamaan qophaa'u | (Portiipooliyoo) Walitti qabana odeeffannoo barattoonni jalqaba hanga dhuma Qopheessuu |
| Ofmadaaluu | (Self Assessmeent) Adeemsa itti tokko tokkoon barataa ciminna fi hojii isaa ykn ishee madaaiiu |
| Abbaltii | (Assignment) ,hojiilee baratoonni yaada walii gala waa'ee wanta sanaa gadii faggeenyaan hubachuu qormaataa deebisuu akka danda'an gagaara.Davis.(1993 |

# Boqonnaa Tokko

## Seensa

### 1.1 Ariirrata Qorannicha

Sirna barnootaa kaarikulamiin barnoota darban keessaa haalawwan garaagaraan kan qophaa'e kaayyoon ifaa akkaataan hojiirra oolmaa isaa kan isa yeroo amma waliin garaagarummaa hedduu kan qabu dha. Kana jechuunis imaammanni sirna barnoota Afriikaan yeroo dheeraaf gaggeessaa turte akkaataa fedhii biyyattif tarsiimoo guddina biyya sanaa guutummaaatti ilaaalcha keessa kan hingalchine ture. Sirna barnoota yeroo ammaa biyyoonni addunyaa marti irratti xiyyeeffachuun hojjecha jiranii fi isa kanas daran cimsuudhaafis sirna dur hojira oolaa ture deebisanii haaromsun barbaachisa akka ta'e yeroo ibsan. Yaada oliirraa hubachuun akka danda'amutti haromsi sirna barnoota kaninni barbaachiseef yeroo itti fayyadaamtoonni sirna sanaa feedhii fi hawwii hawaasichaa gutuuf hir'ina qabaatee mul'atudha. Kanaafu sirna barnootaa kana itti gargaaramuu qabnu kan poolisii biyyatiin hordofu waliin kan walsimu ta'uu qabaata. Kana irraa ka'udhaan adeemsii barnoota gaariin mala itti doofummaa balleessuun jijjiirama sammuufi amalaa argamsiisan yoo ta'uu kunis sirna baruu fi barsiisuu keessatti madaalliin walitti fufinsa qabaatu keessumaa kutaa barnoota afaanii keessatti hojjirra yoo oledha. Jechi madaallii walitti fufinsaa jedhu kunis kan inni dhufe isa sirna barnootaa durii keessatti barnoota dhuma barnootaa irratti qoormaata isaaniif kennamu ta'ee kan ilaalamaa turedha.

Sirna madaalli dur hojiirra oolaa ture keessatti baratoonni akkataa ittiin barachuu malaniif akkaataa ittiin barachaa jiran irratti hanga marsaan barnooticha baratame xumuramutti duubdeebiin isaaniif keennamaa kan hin turredha. Rakkoolee sirna madaallii durii shaakalsiisuu kana sirreessuf hayyoonni sirna madaallii walitti fufinsaa bu'aa qabeessa fi baratoonni fi barsiisoonni duubdeebii waa'ee barsiisuu irratti marii'achaa deemuun qoopheesaniiru(ICDR 1999) .

Adeemsa baruu fi barsiisuu gaggeessinu keessatti madaallii walitti fufiinsa qabu fayyadamuun murteessaa dha. Akka Ogunny. (1984: 49) kaayeetti madaallii walitti fufiinsa fedhii fi rakkina barattootta adda kan ittin baafanuu qofa oso hin taane, adeemsa

baruu fi barsiisuu keessatti furmaata barbaachisoo ta'an hunda kan ittin funaannuu fi barnoota kenninutti lubbu kan itti horuu dha.Haala walfakkaatuun, madaallii walitti fufiinsaan haala baruu fi barsiisuu keessatti barattoonni ciminnaa fi dadhabina qaban yerooma sanatti adda baafachuun akka irraa baratan carra gudda bana. Airasian(1991) fi Denbo(1994).

Airasia (1991:2) maalummaa madaalliiwalitti fufaa yeroo ibsamu mala barsiisonni waa'ee baratoota isaanii adda baasanii beekuuf odeeffannoo isaan fayyadu ittiin funaannatan hiika itti laataniif qindeessan guutummatti bakka bu'uu akka qabaatu ibsa.

Madaalliin walitti fufaa adeemsa akkaataa ittiin bartoonni barnoota isaanii barachaa jiran ilaalchisee karaa battallee gabaabaa, daawwannaa, bareeffama kalaqaa, madaallii dhunfaa fi portipooliyoo odeeffannoo mala ittiin funaanani akka ta'e (NOE (2004) yeroo ibsu

"Continuous assessment is an approach in which should depict the full range of source and methods teachers use together,interprate and synthesise information about learners information that is used to help teachers understanding their learners "jedha.

Yaada armaan olii kana hubannoo keessa galchuudhaan sirna barnoota Itiyoophiyaaf immammtni leenjii barnootaa sirna barnoota haaraa hojiirra oolchuu keessatti madaalliin walitti fufaa kutaa barnootaa afaanii keessatti adeemsa baay'ee barbaachisaa fi murteessaa ta'uu isaa hubate. Yaada kanas ICDR(1999) yeroo ibsuu madaalliin walitti fufinsaa yeroo ammaa bal'inaan akka filannoo jalqabaatti sirna baruu fi barsiisuu madaalaa deemuu keessatti kan itti dhimma ba'amaa jirudha.Sababiin isaas odeeffannoo qabatamaa fi sadarkaan hubannaa baratootaa guyyaa guyyaan maal irra akka jiru sirritti hubachuudhaaf qormaata caalaa ba'aa qabaachuu isaa ibsa. Dabalataaniis dandeettii bartoonni waa uumuuf qaban daran cimsaa kan deemu ta'uu isaati.

Akka paris et.al(1991) ibsanitti madaallii walitti fufiinsa barnoota afaanii keessatti gaggeessuun barsiisoonni hedduun akka qabiyyee barnoota isaaniifi madaallii walsimsiisanii deemaniif akkasumas,madaallii itti aanu keessatti hirmaachuun bartoota isaanii madaalaa akka deemaniif kakka'umsa barbaachiisa."Continuous assessment encourages more teachers participation in the overall assessement or greading of his/her lerners"jedha.

Yaada oli irraa hubachuun akka danda'amutti, barsiisaan kutaa barnootaa barattoonni dandeetti garaagara qaban keessa jiran keessatti madaalli sirrii hojiirra oolchuudhaaf tooftaa tokko qofaatti dhimma ba'uu osoo hin taane malleen garaagaraa walitti makuun barsiisuufi carraa kennuufii akka qabaatu eera.

Kana irra ka'uudhaan manneen barnoota Itiyoophiyaa keessa jiran sadarkaa gadii irraa kaasee hanga dhaabbilee barnoota olaanootti yeroo ammaa kana gara madaalli walitti fufiinsaatti kan ce'amee jiru ta'u hubatama. Haa ta'u malee, kutaa barootaa afaani keessattis ta'e kanneen biro adeemsii raawwii madaalliin walitti fufiinsa ittiin gaggeeffamaa jiru mana barumsa tokko irraa isa biro keessaatti adda addummaan ni mul'ata kunis akkaataa itti fayyadama barsiisonni mana barumsichaa irratti hunda'uun yoo ta'u adeemsi isaan mala madaallii kana hojiirra oolchuuf itti dhimma ba'an kun ammo dandeetti bartoota gama ga'umsa isaanii cimsuunii fi qabxii isaanii fooyeessuu kunis akkaataa itti fayyadama barsiisonni fooyeefachuurratti shoora olaanaa kan qabaatu dha.

Haaluma kanaan akkuma manneen barnoota Itiyoophiyaa keessatti argamanii barsiisonni mana barumsichaa qorannoo kanaaf filatamaniis bartoota isaani ga'umsa isaan qaban hubachaa deemuuf madaallii walitti fufiinsa kutaa barnoota afaanii keessatti ni gaggeessu. Kanaafuu,qorattuun tuniis adeemsa raawwii madaalliin walitti fufiinsa mana barnoota Roobe Diida'aa sdarkka 2[ffaa] barnoota Afaan Oromoo irratti gaggeefamu haala kamiin adeemsiifamaa akka jiruu fi adeemsi inni ittii gaggeefamaa jiru kun ammo bu'aa qabatamaa inni fide maalfaa akka ta'an akkasumas haanqinaaleen gama raawwii bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufaa kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti mul'atu qoorachuun kan lafa kaa'udha.

**1.2 Ka'umsa qorannichaa**

Ka'umsa qorannoo ilaalichise adeemsi baruufi barsiisuun kaayyoo barbaadame tokko bakkaan ga'uuf hordoffi walirraa hin cinne gaggeessaa deemuun barbaachisaadha.Kanaaf ammo bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa hojiirra oolchuun kaayyoo waan barsiifamu tokko dhugummaa isaa mirkaneeffachuuf murteessaadha.

Madaalliin walitti fufiinsaa kutaa barnoota afaanii keessatti sirna baruu fi barsiisuu qulqullina qabaatu shaakalsisuu fi galmaan ga'uu keessatti barbaachisuumaan isaa

olaanaa dha.Yaada kana deeggaruun Gronlund (1981) yeroo ibsu"Evaluating pupils learning on continuous assessment basis by focusing on basic instructional objective plays important role in maintaining the quality of education" jedha.

Kanaafuu waraqaa qorannoo kana akka qorattuun mana barumsaa kanatti gaggeessuu kan ishii kakaase bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsaa kutaa barnoota Afaan Oromoo Keessatti yeroo gaggeefamu mata dureen barsiifamuu fi baratoota madaaluuf adeemsi taasifamu garaagarummaa jiru qaaceessuun furmaata kan ta'u lafa kaa'a.

Dabalataaniis maneen barnootaa sadarkaa 2ffaa jiran hedduu keessatti kaayyoon barsiisonnii battallee gabaabaa ta'e bartoota isaaniitiif qopheessan kutaa irra gara kutaatti akka darbaniif qofaa kan gaggeeffamudha malee kaayyo cimina sammuu isaaniif kan karoorfamee raawwatamu miti.Yaada kanas Shenkute Mamo, (1998:249) Gronlund,(1981:3) wabeefachuun yeroo ibsu:"The main problems intesting is that most teachers use for assigning grade other than developing their knowledge " jechuun ibsa. Qorattuun kanas akka ishee mata-duree kanarratti gaggeesitu kan ishii kakaase inni biraan mana barumsa kana keessatti rakkoo akkasii waan calaqisuudha.

Bou ,(1994) akka ibsutti madaalliin walitti fufinsaa gaarii ta'e yoo hojirra oole baratoonni haala barsiisuu quubsaa hintaane irraa ofqusachuun beekumsi isaanii daran dabalaa akka deemu ta'a.

Kana maleesmadaallii salphaa (poor assesment) qabxii barattootaa gadii buusuu baratoonni barnoota sanatti qacalee akka hin taane,fedhi barumsaaf qaban xiqqeessuu fi qophii sirna barnootaa miidhuu ni danda'a. Kanaafuu qorannoo kana akka gaggeessu kan nakakaase madaalliin walitti fufinsa mana barumsa kanatti barsiisonni Afaan Oromoo shaakalsiisan rakkowwan madaaliin walitti fufiinsa hordofuu qabu guutummaatti waan hin hordofneef rakkoon kun maal irra akka madde kan ibsuudha.

Qorattuun tuniis barsiisonni mana barumsa kanatti Afaan Oromoo barsiisan qabiyyee barsiisan cinaatti gosoota madaalli garaagaraa isaan karoorfachuun hojiira oolchan sakkatta'uun ifa kan taasiisuudha. Haaluma wal fakkaatun Itiyoophiyaa keessatti qorattoonni akkaataa itti madaalliin walitti fufinsaa hojjirra oolaa ture ilaalchisanii waraqaa qorannoo sadarkaa barnoota garaagaraa irratti gaggeesaniirru. Kanaafuu qorattuun kana akka ishee mata dure kanarratti qorannoo adeemsistu kan ishii taasise

barsiisonni ga'umsa baratoota isaanii cimsuudhaaf maaliif barnoota yaalii caalaa waraqaa qofaadhaan battallee gabaabduu kennuuf akka filatan beekuufidha.

Manneen barnoota sadarkaa barsiisaa jiran barsiisanni kutaa barnoota afaanii keessatti afaan dhaloota (mother tangue) itti dhimma ba'uudhaan baratoota isaanii barsiisuun fedha dhabuun ni mula'ata. Haata'uu malee barsiisnni manneen barnootaa kanatti Afaan Oromoo barsiisan baratoota isaani yeroo barsiisan afaan dhalootaa isaaniidhaan ibsuu caalaa afaan lammaffaatti yeroo fayyadaman ni mul'ata. Kanaaafuu qorattuunis hanqinni kun maal irraa madduu akka danda'e qorattee yaada furmaataa kan ta'u ni eerti.

Walumagalatti rakkoolee armaan olitti ibsaman kunneen manneen barnootaa Itiyoophiyaa keessatti madaallii walitti fufinsaa hojiirra oolchuu keessatti haanqinni akka mul'atu ibsu. Haata'u malee qorannooleen armaan olii kun kan gaggeefamanii jiran baay'inaandhaabbilee barnoota olaanaa irratti dha. Garuu madaaliin walitti fufiinsaa manneen barnoota sadarkaa lammaffaa keessattis ni gaggeeffama. Qoratuun tuniis bakka duwwaa giduu kanatti mul'atu kan hir'isuuf waraqaa qorannoo ishee mana barumsa sadarkaa 2ffaa Arsii Roobee Diida'aa Naannoo Oromiyaa Godina Arsii Aanaa roobee kan gaggeeffamudha.

Qorannoo kana qoopheessuufiis qorattuun gaaffilee armaan gadii arfan ka'uumsa kan taasifattedha.

- Kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walittii fufiinsa keessatti gosootni madaallii maal faa'ii?
- Bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti cimini mul'atu maal faa'ii?
- Bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa barnoota Afaan Oromoo keessatti dadhabinaa fi wantoota gufuu ta'an maalfaa'ii?
- Barnoota Afaan Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walittii fufiinsa raawwachuu keessatti wantoota guufuu ta'an akkamitti maqsuu ykn dhabamsiisuu dandeenyaa?

### 1.3 Kaayyoo Qorannichaa

Kaayyoo goroon qoorannoo kanaa inni guddaan adeemsa raawwii kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa cimina qabu fi dadhabbina adda baasuun yaada furmaata ta’u sakkata’uu dha.

Kaayyoowwan gooree qorannoo kanaa

- Adeemsa barnoota Afaan Oromoo keessatti bu’aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufiinsa ciminna qabu fi akkaataa itti fayyadama hojiirraa xinxaluu.
- Gosa barnoota Afaan Oromoo keessatti bu’aa hojiirra oolmaa gosoota madaallii walitti fufiinsa fi madaallii itti fayydama adda isaa baasuun xinxaluu.
- Barnoota Afaan Oromoo keessatti bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa wantoota guufuu ta’an fi dadhabina adda baasuun agarsiisuu.
- Adeemsa barnoota Afaan Oromoo keessatti bu’aa hojiirra olmaa madaallii walitti fufiinsa tooftaa wantoota gufuu ta’an itti dhabamsiisanii fi yaada furmaata ta’e xinxaluu.

### 1.4 Barbaachisummaa Qoraniichaa

Qoran gaggeefamee tokko keessattii rakko mul’atu tokkoof furmaata kennuu dhaaf fayyada. Barbaachisummaan qorannoo kanaas bartoota waa’ee mata duree kanaa irratti qorannoo gadii fageenyaan gaggeessuu barbaadaniif akka ka’umsaatti fayyaduudhaan yaada isaanii caalmaatti gabbisuufii kan danda’u dha. Dabaltaanis hanqina raawwii madaallii walitti fufiinsaa ilaalchisee gama baratootaaniis ta’e barsiisotaan mul’atan daran fooyyeessuu kan danda’u yoo ta’uu kunis waraqaa qorannoo adeemsifame sana barsiisota mana barumsaa sana irraa gosa barnoota kana barsiisaa jiran kana bira geessisuun akka isaan dubbisanii haxaalee waraqaakanaarratti eerametti dhimma ba’uun hojiirra oolchan taasisuun ta’a. Kanaafuu haanqinaalee gama raawwwii madaallii walitti fufiinsaan mullatan kanneeniif furmaata hatattamaa fiduudhaan dandeettiin b

aratootaa caalmaatti akka guddatu taasisuuf iddo guddaa kan qabudha.

- Barattoonni bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa taasifamuu irratti dandeetti fi ga’umsa isaani fooyyeefachuuf itti fayyadamu.

- Barsiisonni Afaan Oromoo barsiisani haala bu’aa hojjirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa beekumsaa fi odeeffannoo dabalataa madaallii kana irraa dandeetti Afaan waliin walqabatan gonfachuun barattoonni bu’aa gaarii akka galmeessisan gargaaruuf itti fayyadamu.

**1.5 Daangaa Qorannichaa**

Qorannoon kun Godinaalee Oromiyaa keessatti argaman osoo adeemsiifame gaarii ture. Garuu sababiiwwan garaagaraa jechuunis, hanqina yeroo fi baajataa irraa kan ka’e mata dureen qoranichaa gosoota madaalli walitti fufiinsa hedduu jiran keessaa adeemsi raawwii madaaliin walitti fufiinsa kutaa barnoota Afaan Oromoo mana barumsa sadarkaa $2^{ffaa}$ Arsii Roobee Diida’aa keessatti gaggeeffame. Barbaachisummaa isaa fi akkaataa itti bu’aa fi hojjiirra oolmaa madaallii

Walitti fufiinsa keessatti duubdeebiin itti kennamu irratti kan daanga’edha.Bakkeen ammo Godina Arsii Aanaa Roobee magaalaa Roobee Diida’aa keessatti ta’ee innis mana barumsa sadarkaa $2^{ffaa}$ Roobee Diida’aa kuutaa barnoota Afaan Oromoo kutaa $9^{ffaa}$ irratti kan daanga’eedha.

**1.6. Hanqina qorannichaa**

Adeemsa raawwi qorannoo kun gaggeefamaa ture keessatti rakkoowwan qorattuun muudatan jiru. Qorannoon gaggeeffame kun adeemsa fi bu’ii hedduu keessa darbee xumura kanarra gaheerraa.Adeemsa kana keessatti wantootni akka hanqinatti as keessatti mul’atan jiru. Walumaagalatti qorannoon kun yeroo gaggeeffamaa ture keessatti kanneenis qorattuun akka haanqinaatti kan fudhatte jira.Qorannoon kun wayita gaggeeffamu kutaa 9 barnoota Afaan Oromoo qofa irratti ta’u isaatti Kalatti biraatiin ammoo sababa dhiphiina yeroo, baay’ina hojii irra kan ka’e mana barumsa tokko qofarratti barnoota Afaan Oromoo kutaa $9^{ffaa}$ qofarrati ta’uun isaa akka hanqinaati akka fudhatamu ta’erraa. Kanaafuu gadi fageenyaan fi baldhiinaan gaggeeffamuu dhabuu isaa agarsiisa.Waan kana ta’eefi qaamnii fedhii qabu firii qo’annoo kanaa ka’uumsa godhachuun qorannoo gadii fageenyaan fi baldhiinaan gaggeessuun ni danda’a. Haa ta’u malee tattaaffi dhunfaan qorattuun rakko odeeffannoo funaanuuf fi qindeessu keessatti isa muddatan waliin qabsoo taasiiseen hojiin qorannoo kanaa milkaa’inaan xumurameerraa.

# Boqonnaa Lama

## 2. Sakatta'a Baruu

Boqonnaa kana jalatti sadarkaa fi gosa mana barumsaa sana irratti hundaa'uun bakka itti baruuleen garaagaraa kanneen mata-duree qorannichaa waliin hidhata qaban sakkatta'amuun funaanamaniidha. Kanaafuu sakkatta'a barruu kanaaf murteessoo kanneen ta'an kaayyoo qorannichaa fi gaaffilee qorannichaairratti hundaa'uudhaan kan sakkatta'amanii dhiyaatanii jiruudha.

Kanaafuu yaadawwan murteessoo ta'an keessaa isaan ijoon kanneen armaan gadiiti.

### 2.1 Yaad-rimee Madaallii Walitti Fufiinsa .

Qorataan tokko kallattiidhaan gara qorannoosaatti osoo hin bobba'iin dura dhimma mata duricha waliin walitti dhufeenya qaburratti yaada hayyuuleen adda addaa kaasan sakkatta'uu qaba. Haaluma kanaan,mata duree kana jalatti yaad-rimee madaallii, maalummaa madaallii walitti fufiinsaa fi rakkolee madaallii walitti fufiinsa keessatti mudatan adeemsa bu'aa hojiirra oolmaa madaallii waliitti fufiinsa keessatti gaheen barsiisonni fi barattoonni akkaataa hojiirra oolmaa madaallii fi seerii madaallii kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti sakkattamanni dhiyaataniiru.

#### 2.1.1. Maalummaa madaallii

Madaalliin walitti fufiinsa tarsiimoo ittiin barsiisonni kutaa keessatti dandeettii fi barattoota gama beekkumsaan waa yaadachuu danda'aniifi muuxannoo isaanii mala ittiin hojiirra oolchaniidha. Kana jechuunis akkaataa ittiin odeeffannoo waa'ee barnoota isaanii funaantanii fi tooftaawittiin cimina bartootaa addaan baafatanidha. (TESO; 2005; EQUIP, 2003; Oggumnyi.1984)

Dabalataanis, Brookhart fi Nizko (2008) akka ibsanitti madaalli walitti fufiinsaatiin karaa itti cimsuudhaaf maal gochuu akka qabaatu akkaata itti odeeffannoo sassaabbatudha. Haala kanaan madaalli walitti fufiinsa jechuun odeeffannoo waa'ee bartootaa yeroo yeroo argachuu jechuudha.Akkasumas madaallin mala yookiin tooftaa barattootaa barumsa keessatti maal ture kan jedhuufi jijjiirama barattootni gonfatan beekuuf odeeffannoo ittiin sasaabachuuf hordooffii taasiifamuudha.Kuniis hordoffiin barsiisaan barattoota isaatiif

taasiisu keessatti yammu barbaachisummaa qabxii galmeessuutti amane galmeessuu danda'a. Karaa biraatiin ammo, madaalliin adeemsa sirnaawaa ta'ee,kan sirna barnootaa tokko keessatti kaayyoo barnootichaa galma ga'uu fi ga'uu dhabuu isaa barataa fi barsiisaan tooftaa ittiin mirkaneeffatanii dha.(Desalegn,2004).Akka Plessiswetal (2003) fi Nitko (2004) ibsanitti madaalliin dirqama walitti dhufeenya barsiisaa fi barataa giddutti uumuun barataan maal akka hojjetuufi akkamitti hojjachuu akka qabu kan itti ibsamuu dha. Kun imoo kan mul'isu gahuumsa barataan qabu of eegganoon hordoofuf gargaara.

Madaalliin kan raawwatamu qabu barattoonni fi barsiisonni carraa odeeffannoo itti argatan uumuun bu'aa isaanii addaan baasuun kan gara fuulduratti isaan gargaaru yookiin fayaduudha.Akka Yoloye (1991:21) ibseetti madaalliin "A method of evaluating progress and achievement of students in educational instutitions " jechuun ibsa. Kana males, BESO (2003:3) yoo ibsu, "Madaalliin waa'e barnoota irratti murtii tokko kennuuf adeemse odeeffannoo funaanuti Akkasumas, karaa itti barattoonni maal akka beekan hubatanii fi maal hojjachuu akka danda'an itti qooratuudha." Kanaafuu, madaalliin sirna barnootaa galmaan ga'uuf hojiirra olchuuf wantoota barbaachiisan keessaa isa tokkodha.

Madaallii ilaalchise hayyoonni garaagaraa karaalee adda addaan ibsu. Falayjo,(1986 : 12-17) yerooibsu "Cotinuous assessment is a mechanizim where by the final grading of learners in the cognitive , affective and psychomotor domain of learning systematically takes account of all their performance during a given period of schooling " jedha. Kana jechunis madaallii walitti fufiinsa doomeenoota barachuu sadan jechuunis dandeetti beekumsa (Cognitive) fi xiinsammuu (psychomotor) keessatti tooftaa ittiin barattoonni dandeettii barsiisuu isaanii yeroo barnootaa sanaa kan ilaacha keessa ittiin galudha.

Akka Ezehu fi okeye,(1981: 80-88) ibsanitti akkaataa galma sirna barnootaa keessatti madaallii walitti fufiinsaa adeemsa jijjiiramaa fi kaayyoo irratti kan hundaa'e ta'ee akkaataa ittiin dandeettii bartootaafi jijjiiramaa amalaa guyyaa guyyaatti bartoonni horachaa deeman akkaataa ittiin addaan baasuudha.

Continuous assessment within the educational context a systematic and objective process of determining  the extent of students performance and all the expected change in his behavior from the day be enters into a course of study in the continuous and progressive manner to the end of such a course of study and a judicious accumulation of all pices of

information derived from this purpose with a view to using them to guide and shape the student in this learning from time and to serve as bases for important decision about the child.

Dabalataaniis maalummaa madaalli walitti fufuu ilaalchisuun “National Institute Education” Development(NIED,1991:2) irratti yeroo ibsu “Assessment is a process of gathering information about how learners are progressing in their learning ” jedha. Yada armaan oliirra hubachuun akka danda’anitti madalliin adeemsa akkaataatti bartoonni fi barnoota isaanii gara fuuladuraatti tarkaanfachuu isaa mala ittin odeefannoo funaananidha

**2.1.2. Gosoota Madaallii**

Kutaa barnoota Afaanii keessatti adeemsa madaallii sirrii ta’ef dandeettii barattootaa cimsaa deemu hoojiirra oolchuudhaaf mala madaallii garaa gara jiranitti dhimma bahuu qabaata. Yaada kana deggaruun Schon (1983) irratti yeroo ibsuu “The good teachers was the teacher who evaluated their teaching either through ‘knowledge in action’ or reflection in action” kana jechuuniis barsiisaa gaariin kan adeemsa barsiisuu isa madaalaa kan deemuun dandeetti isaa yaaliin yookaan gochaan ibsaa kan deemu akka ta’e hubatama. Madaaliin walitti fufiinsa ta’e hoojiirra oolchuu keessatti adeemsi baruu fi barsiisuu bu’aa qabeessaa fi jijjiirama guddaa akka fidu taasiisuudhaaf barsiisaan kutaa barnootaa keessatti akkaataa issaan ittiin barachaa jiran ilaalchiisee duubdeebii haala fufiinsaan qabuun barattootaaf kennuuf adeemsa barachuu keessatti rakkoolee isaan mudatan addaan baasuun furmaata kennuuf qabaata. (Bloom, Mades, Hastings, 1981, Stiggins 2002).

Barattoonni kutaa barnootaa tokko keessati argaman dandeetti adda addaa seenduubee fedhii fi akkaataa barachuu garaagaraa ta’e ni qabaatu. Kanaafuu, adeemsa baruu barsiisuu keessatti tooftaalee dandeetti garaagaraa barattoonni kunneen qabaatan giddu galeessa taasifachuun haala madaaluu danda’aamuun shaakalsiisuun murteessaa dha. Tooftaaleen jiran kunneenis hedduu yoo ta’anillee akka Pasigna (2001) ibsutti isaan kana keessaa maneen barnootaa dhimma itti ba’amuu kan qaban kanneen armman gaditti.

2.1.2.1 **Gaaffii gabaabaa(Quizzes)**

***Gaaffii gabaabaan kanbartoo tatti beeksifame yookan hin*** beeksifamne ta'uu kan danda'u yoo ta'uu, innis mala ittiin ariitiidhaan akkaataa itti barattoonni kaayyoo barnoonta sanaa hubachaa deemuufi dhiisuu isaanii karaa odeefannoo haatanttamaa funaanamu dha. Akka Davis,(1993) ibsutti battaleen gabaabaa bartootaaf kennamu kuniis ;

Gaaffii gabaabaan bartootaaf qoophaa'u sun kan qabiyye barsiifamu sana waliin wal simuu ta'uu qaba.

- Gaafiileen kunneen salphaa fi ifa ta'uu malu.
- Kan yeroo murtaa'etti qoophaa'eef yaada ijaarsaa kan of keessaa qabaatu ta'u mala.
- Walumaagalatti buu'aan gaaffilee madaallii haala gaariin qoophaa'an akkaataa ittiin koorsii qophaa'e sana ibsuu dandeenyuuf karaa nuuf saaqa. Kana jechuunis bu'aan gaaffilee gabaabaa barsiisoonni mala barsiisuu isaanii madaaluu akka danda'aniif isaan gargaara.

2.1.2.2. **Battallee (Tests)** AkkaGronlud fi Lin (1995) ibsanitti, battaleen waraqaa fi peennaa itti gargaaramuudhaan kan barattonni akka shaakallii beekumsaa bu'aa sana calaqqisiisutti ibsuu danda'aan kan gaafatu dha. Kanaafuu, malli barsiisuu gaariifi malli battallee gaarii qoruu waliin deemuu qabaata. Dabalataaniis akkataa ittiin battallee kutaa keessaa qoopheessuun danda'aamu beekuun baay'ee murteessaadha.Kana jechuuniis gaaffileen battallee ulaagaawwan madaallii sirrii hin taaneen barreeffaman adeemsa barachuu irratti dhiibbaa uumuu nidanda'u.

Davis (1993) akka ibsutti madaalliin bifa battalleedhaan qophaa'u qulqullina kan qabudha jedhamuutiif ulaagaawaan sadii of keessaa qabaachuu qaba. Isaanis

***2.1.2.2.1. .Amansiisummaa:-***Kuniisyoomadaalliin waraqaadhaan kennamu tokko gareewwan garaagaraa lamaaf yeroo adda addaa haala garaagaraa keessatti yoo kennamee qabxiin isaan argatan kan walfakkaatu yoo ta'e amanamummaa niqabaata.Walfakkaatu yookaan tokko yoo galmeessanidha.

***2.1.2.2.2. Fudhatamummaa:-***Kun ammo gaaffilee bartoota madaaluuf qoophaa'an tokko kennamu tokko qabiyyee barsiifame hundaa keessaa gaaffileen garaagaraa kan bayeerra yoo ta'e dha.

***2.1.2.2.3. Hundagaleessa (test should be comprehensive):-***Kana jechuun ammo gaaffileen madaallii walitti fufinsaaf qoophaa'an kunneen kan siilabasiiwwan barnootaichi irraa kennamuu waliin walsimuu kan qabaatudha.

***2.1.2.2.4. Battalleewwanqophaa'anqabatamoota'u (test should be practical):-*** yeroo jedhu battalleewwan bartootaaf qoophaa'n kunneen yaadawwan ijoofi galmeessanii kaa'uudhaaf salphaa kan ta'e ta'uu mala.

***2.1.2.3. Abbaltiiwwan:-***Abbaltiwwan hojiilee bartoonni yaada waliigala (concept) waa'ee wanta sanaa gadi fageenyaan hubachuun qormaata deebisuu akka danda'aniif gargaara. Kana malees abbaltiiwwan akka bartoonni beekumsa haaraa horataniif carraa isaanii kenna. Kaayyoo guddaan abbaltiiwwanii bartoonni kitaaba isaanii bananii akka dubbisaniifi deebii sirrii barbaaduu akka danda'aniif isaan kakaasa. Akka Davis (1993) irratti ibsutti abbaltiwwan barreeffama kan of keessatti hammate gaaffilee xiinxallii(reaction peper) gaaffilee qaacceessaa (analytical pepers) gaaffilee barreessi (term peper) ofkeessatti kan qabatudha. Abbaltiwwan kana irraas bartoonni hojiilee manneen barnootaa kutaan alatti hojjatamanii gama beekumsa horachuufi hirkattummaa dhabamsiisuuf, dirqama ofii ba'uufi dandeettii yeroo ofii qusachuu amaleeffachuu abbaltii irraa baruu nudandeessisa. Kanaafuu abbaltiwwan gara manaatti hojjachuu shaakalsiisuun barattonni akka carraan barachuu mana barumsaafi naannoo mana barumsaa qofaatti daanga'aa akka hin taane hubachiisuuf gargaara. Akka Davis (1993) irratti ibsutti barsiisonni abbaltiiwwan garaagaraa qopheessuun bartootaaf yeroo kennan wantoonni isaan hubachuu qaban

- Kan barattootaaf qajeelfama sirri kennu
- Kan salphaatti hojjetamuun xumuramuu danda'u
- Kan baay'ee dheeraa hintaane ta'u qaba
- Kan yeroo murtaa'aatti xumuramuu qaba
- Kan barnoota darbee yaadachiisuun barttoota kakaasu ta'u mala
- Gaaffileen abbaltichaa yaada rarra'ee haafe ta'u hin qabaatu

- Gaaffileen abbaltiidhaaf qoophaa'an kunneen hawwatoofi bartoonni bal'isanii akka yaadan kan taasisu qaba
- Barattoonni gareetiin akka kakaasu ta'u mala
- Gaafdilee qophaa'an meshaaleen barnootaa kan irraa bartoonni dubbisuun dalagan jiraachuu qaba.

Karaa biraatiin abbaltiiwwan barsiisonni barattootaaf kennan amaloota armaan gadii kan ofkeessaa qabaat ta'uu hin qabaatu. Kunis;

a. Gaaffilee hojjetamuu hin dandeenyeefi jibbisiisoo
b. Akkaataan qophii isaa yaada rarra'ee hafe
c. Irra deddeebbii kan ta'e
d. Dandeettii walxaxaa kanbarbaadufi yeroo kan gubu ta'uu hinqabaatu.

**Of-madaaluu (Self Assesment)** Barataan of madaaluu jechuun deemsa itti tokko tokkoon barataa ciminnafi tarkaanfii hojii isaa (ishee) madaalu jechuudha. Kunis akka ofitti amanamummaa horataniifi kaka'umsa qabaatan isaan taasisa. Akka Olinka (2009) ibsutti gochaaleen bartonni akka madaalli gaarii of irratti gaggeessan gochuuf sadarkaaleen armaan gadii hubatmuu qabu. Isaan kuniis;

1. Baratoonni akka isaan ulaagaa isa kamiin ofmadaaluu qaban gurra buusuu. Yeroo kana ammoo baratoota akka isaan gochaalee kana keessatti hirmaataniif kaka'umsa keessatti uumuudha.
2. Bartoonni ulaagaawwan madallii garaagaraafi akkaataa kamiin hojii isaanii sadarkaa olanaatti ceesisuu danda'an gochuu
3. Bartoonni hojii isaanii irratti duubdeebiin akka kennani gargaaruu kuniis duubdeebiin isaanii maal akka fakkaatu hubachiisuuf gargaara.

**Ga'ee Taphachuu (Role play)** Ga'ee taphachuun adeemsa barachuu yaaliin kan gaggeeffamu yoo ta'u, kunis barattoonni hojiile garaagaraa keessatti akka hirmaatan gochuudha. Akka Frazee(1995) ibsutti ga'ee taphachuun adeemsa ittiin barattoonni gochaalee kutaa keessaa irratti akka hirmaataniif isaan kakaasu.

**Portiipooliyoon Madaaluu** Akka Ellingtonfi Early, (1997) ibsanitti poortipooliyoon walitti qabama odeeffannoo baratoonni jalqabaa hanga dhuma barnootichaatti yaada

baratan sana qopheessuun kan dhiyeessan yookaan kuufama yaadaa kan odeeffnnoo gadi fageenyaa akkaataa ittiin bartoonni hojjachaa jiraniifi hammam akka hubatan karaa ittiin hubannudha. Akka Fllington (1997) ibsutti bu'aawwan poortiipoliyoo irra argaman:-

1. Madaallii gosa kamiyyuu caalaa barsiisotaaf odeeffannoo waa'ee cimina bartoota isaanii ibsa.
2. Dandeetti dhuunfaa baratoonni horatan calaqqisiisa.

Dhuma irrattis Fllington (1997) akkaataa itti madaalli keessatti itti fayyadaman ilaalchisee qajeelfamootni armaan gadii hubatamuu akka qaban eera. Isaan kunis:

I. Baratooni kee bu'aa poortiipoliyoo irra argachuu dand'an ibsuu fi akkaataa kamiin hojjachuu akka danda'an barsiisuu
II. Dhuunkaa poortiipoliyoon ittiin barreeffamuu qabu baratootaaf ifa gochuu
III. Waan baratoonni portiipooliyoo irratti barreessu qaban daangessuun ifa gochuu
IV. Poortiipooliyoo qopheessuudhaaf yeroo isaan ga'uu murteessuun itti himuu
V. Ulaagaa sirrii akkaataa ittiin portiipooliyoo qopheessan kennuu fa'i.

### 2.1.3. Amaloota Madaallii Afaanii Bu'aa Qabeeyyii Ta'an

Madaalliin walitti fufiinsa amaloota baay'ee qaba. Isaan keessaa ijoo kan ta'an adeemsa walitti fufiinsa kan fooyya'iinsa barachuu barattoota ilaalchisee odeeffannoo walitti qabuuti. Qabxii barattoota yeroo adda addaa walitti qaba. Murtee kennuuf toftaa garagaaratti fayyadama. Kana malees, waa'ee waan barsiifamu, akkaataa ittiin barsiifamu, barattoonni hagam akka gaariitti akka barataniif kkf ilaalchisee tooftaalee adda addaatiin odeeffannoo walitti qaba. Duubdeebii battalaa barattootaaf gochuu qaban irratti kenna, kaayyoolee fi galmawwan sirna barnoota waliin adeema. Sirna qabeessaa dha. Kanas kan ta'e, karaa ifa ta'een karoora kan qabu ta'uu isaatiifi meeshaaleen barattootni ittiin maddlliin kan akka yaalii, daawwannaa, hojii dhunfaa fi garee, gilgaaloota, gaafii qomaa kkf fayyadamuu isaatti (Ezewu and Okoye, 1981; Ojerinde and Falayajo, 1984; Alonge 2004; Orisadipe, 2005 fi Ojerinde, 2011). Yeroon madaalliin itti gaggeeffamus seera qabeessaaf kan walirraa hincinnedha. Bal'inaaf gadfageenya qaba. Sababni isaas odeeffannoo yeroo adda addaa walitti qaba. Madaalliin walitti fufaan yaada ijaarsaa kan kennuufi sirreessuudha. Kana jechuun, rakkoo addaan baasee gorsaa fi gargaarsa barbaachisaa ta'e kennuuf haala mijeessa.

Akka Atkin Black fi Coffey (2001) ibsutti amaloonni madaallii walitti fufiinsaa kutaa keessatti gaggeeffaman

- Sirritti kan karoorfame (systematic)
- Hundagaleessa (comprensive)
- Qajeelchuu (guidance orented)
- Kan barataa giddugaleeffate (lerner centered)
- Bu'a qabeessaaf bilchina kan qabu (mutuality benificial)
- Sirnawaa (formative)
- Galma murtaa'aa (context specific)
- Fufaatii kan qabaatu (ongoing)
- Haala gaariin barsiisuu kan shaakkalsiisu (rooted in good teaching practice) ta'uu mala.

### 2.1.4. Ciminna Madaallii Walitti Fufiinsa

- Qabxii barattoota olguddisuuf madaallii walitti fufiinsa shoara guddaa qabu.
- Barattoota gidduugaleessa kan godhateefi madaallii walitti fufiinsa gaggeessuuf mijaawoodha.
- Carraa shaakaluu akka argatan isaan taasisa.
- Bu'aa hojiirra oolmaan madaallii walitti fufiinsa beekumsaa fi gahumsa gahaa ta'e qaban horachuufi gahe oolaanaa qaba.
- Mala baruu fi barsiisuu keessatti haallii mijaawaa akka uumamu taasisa.
- Barumsa barataan baratuu hawwata akka ta'u godha.
- Barattoonni hojii gara fuulduraa akka foyyeefatan kan gargaarudha.
- Tooftaa garaagaraan fayyadamuun battalumatti waan barttoonni baratan hubachisu isaati.
- Mala baruu barsiisuu irratti rakkoon yoo jiraatellee battalatti akka foyya'u godha.

### 2.1.5. Bu'aa madaallii Walitti Fufiinsa

Sirna baruu fi barsiisuu keessatti madaallii walitii fufiinsa qabaatu gaggeessuun faayidaawwan garaagaraa ni qabaata. Kana ilaalchisuudhaan akka Paris S.Get al (1991:40) ibsutti madaallii walitti fufiinsaa gaggeessuun barsiisonni dandeetti madaallii

horachuunii fi madaallii bal’aa ta’e akka gaggeessaniif kaka’umsa isaan keessatti ni uuma. “It places teachers at the center of all performance assessment and it encourages more teachers participation in the overall assessment of his/her learners” jedha. Kanaafu, barsiisonni madaallii fufinsaa gaggeessuuf waan barsifameirratti akka hojii tokkootti karoorfachuun gaggeessuu akka qaban akkasumas madaallii gaggeessan sanas galmeessuun qabxii qormaataatti dabaluun murteessaa akka ta’e Lewis (1997) ibsa.

Madaallii afaanii keessatti faayidaan battalleen gabaabaa bartootaaf kennaa deemuun qabaatu daran olaanaadha. Sababiin isaas bartoonni keenya waanta baratan sana haala ifaa ta’een hubachuu isaaniifi dhiisuu isaanii karaan ittiin duubdeebii hatattamaa argachuu dandeenyu keessaa tokkodha. Kanas Tasmee Damussee (1983:265) Harrison (1983:6) eeruun yeroo ibsu

“achievement test are directly related to language courses, their purpose being to establish how successful individual student group of student or the courses themselves have been in achieving objectives.”

Akka MC.Tige J fi Ferrare (1994:4-16) ibsutti faayidaan madaallii walittii fufinsaa odeeffannoo barbaachisoo haala yeroo sanaa ilaalchisee mul’atan hatattamaan bira ga’uuniifi isa kanaaf ammo furmaata yeroo gabaabaa kennuudhaaf murteessaa ta’uu isaa hima.

“Assessment is important in education because it provides regular information about our education.”

Dabalataanis (Chan.2004 Mc Tighefi Ferrara 1994:4-16) ibsanitti madaaliin walitti fufinsaa hojii bartootaa madaaluu qofaa osoo hintaane sirna baruu-barsssuu gaggeessuu keessatti odeeffannoo waa’ee cimina barttoota keenyaa addabaasuuf haala baruu barsiisuu itti fayyadamaa jiru duubdeebii isaa hubachuuf haamilee bartootaa kakaasuufi qalbii bartoota isaanii gara barnootaatti akka deebisan gochuufi bartootaa daran olkaasuufis kan tajaajiludha.

Karaa biraatiin, madaalliin walitti fufiinsaa kutaa keessatti gaggeessuun gama barsiisotaan bu’aa inni isaaniif qabaatu ilaalchsuudhaan Parice.et.al (1991:40) yeroo ibsu madaallii walitti fufinsaa kutaa barnootaa keessatti adeemmsisuun barsiisonni hedduun

akka madaallii dandeettii bartoonni gara fuula duraatti horachuu danda’an kekuun kaka’umsa akka horataniif isaan gargaara. “Continuous assessment encourages more teachers’ participation in the overall assessment or greding of his/her learners” jedha.

Faayidaa madaallii kutaa barnootaa keessatti gaggeessuun qabaatu ilaalchisuun (TGE,1994.MOE.2008) akka ibsanitti madaallii walitti fufiinsa kutaa barnootaa keessatti gaggeessuun barnoota qulqullina qabuufi gaaffilee barbaachisoo waa’ee bartootaa, kutaa barnootaa, mana barumsaa akkasumas haala barumsa waliigalaa cimsuudhaaf fayyada.

Dabalataaniis

- Madaallii xumura barnootaa irra caalaa silabasii bal’inaan uwwisuu irratti xiyyeeffata.
- Tooftaa madaalli adda addaatti gargaarama.
- Xiyyeeffannoon isaa inni guddaan yeroo barachuutiifi.
- Tooftaa qo’achuu barattootaa ni cimsa, dhiphina yeroo qormaataa isaan muddatau ni xiqqeessa.
- Barattoonni barnoota baratan irratti bakka rakkoo qabaniitti dursee itti muul’isa.
- Dandeetti isaanii akka ibsaniif carra ni kenna.
- Ciminaa fi dadhabina isaanii akka beekan ni godha.
- Adeemsa baratan Keessatti barattootni korsi barnootaa san hagam akka hubatani fi fooyyeeffatan beekuuf gargaara. Maddi; Mebea (2008).
- Maloota (teeknikoota) madaallii heedduun akka hojii irra oolu taasisa . Kanaafuu baranoota haala garaagaraan madaaluuf fayyada.
- Maloota madaallii fi firii barnoota (learning out come) walitti firoomsuuf gargaara.
- Dandeetti yaadachuuf (beekumsa sadarkaa gadi aanaaf) xiyyeeffannaa xiqqaa kenna.
- Barnoota dhugaa kan jedhamu dhugaa xixiqqoon erga irraanfatamanii booda kan namatti haafuudha.
- Qo’annaa idillee (regular study) sirnaawaa ta’e jajjabeessu barattoota itti fufiinsaan baratan jajjabeessa.

- To'annaan walirraa hincinne raawwii barattoota irratti gaggeefamuuf barattoota rakkoo qabaniif akeekkachiisa bakkumatti (early warning) kennuuf waan gargaaruuf bakka bu'iinsa hir'ina barumsa (remiedial) akka kennamuu taasisa.
- Adeemsa barachuutiin barataan guddinafi bilchina haala itti fufaa ta'een akka agarsiisuu gargaara.
- Dhiphina barattootni yeroo madaallii xumuraaf qormaataaf qophaa'anii fi fudhatan itti dhufuu hir'isuuf gargaara.(ICDR.1994)

### 2.1.6. Hanqinaalee madaallii walitti fufiinsaa

Adeemsi madaaalliin walitti fufiinsa manneen barnootaa garaagaraa keessatti gaggeeffamu haanqinaalee hedduu qabaachuuni danda'a. Sababiin isaas gosti madaaalli kun duubdeebii hatattamaa argachuuf waan adeemsifamuuf dandeetti cimaa waan gaafachuufidha.. Yaada kaanas Hasan Abdu (1998:274) Gipps. Torrance,1995,Broadfoot (1996) waabeffachuun yeroo ibsu "School based assessment has much potential because of the fact that it provides immediate diagonestic and formative feed back by means of different techniquuies such as observation, interview questions testing " jeda.

Madaallii walitti fufiinsaa hojiirra oolchuu keessatti wantoonni gufuu ta'uu danda'an waan hedduun jiraachuu ni malu. Akka Dr.Osuji U.S.A (2003) Iyaye (1984) waabeefachuun yeroo ibsu.

"A major broblem of continuous assessment in school is that many teachers are still very much diffcient in test construction" kana jechuunis, rakko guddaan madaallii walitti fufiinsaa kutaa barnoota afaanii keessatti hojiirra olchuurratti nama mudatan barsiisonni hedduun akkaataa isaan battallee gabaabduu qopheessuun barnoota isaanii madaalan irratti hanqinni bilchina sammuu jechuun isaa ibsa.

Manneen barnootaa keessattibarsiisaan kamiyyuu afaan akka meeshaatti gargaaramuun barnoota kutaa keessatti gaggeessa. Kanaafuu barsiisonni dandeetti kanatti dhimma ba'uuf dandeetti afaanii cimaa qabaachuu qabu. Yaada kanas (DFEE 2001:15) irratti yeroo ibsu

“Language is a principal medium of learning in school and every teacher need to cultivate it is a tool for learning. The teacher have a genuine stake instrong language skills because language enables tought.”

Akka Ughamadu (1994) ibsutti rakkooleen gama madaallii walitti fufiinsaa kutaa barnoota afaanii keessatti hojiirra oolchuuf gufuudha jedhaman manneen barnootaa hunda keessatti adeemsi ittiin gaggeeffamuufi kuusaaleen qabxiin bartootaa kan bifa madaallii walitti fufiinsaan funaanamu haala wal fakkaatuun kuufameen qabxiin bartootaa kan bifa madaallii fufiinsaan funaanamu haala wal fakkaatuu kuufamee taa’uu dhabuu isaa irra kan ka’e dha…. “One of the most intransiylent problems of continuous assessment is record keeping” jedha.

Akka Shankutee Mammoo (1998:250) Capper (1996:8-9) waabeffachuun ibsutti… kutaa barnoota afaanii keessatti battallee qopheessuun hojii salphaa kan hin taaneefi innis leenjiifi muuxannoo ciimaa kan gaafatu yeroo ta’uu, ulfaatina battallichaa, gosa battallee, dandeettii barattootaafi bu’aa isaa sirritti beekuu qabu jedha.

Kana malees, fedhii bartoonni afaan irratti qabaniifi sadarkaa guddina afaanii bartoonni qabaatan madaaluun baay,ee kan walxaxaa ta,efi barsiisonni hojiilee garaagaraan qabaman mala kanatti dhimma ba,uun dirqama isaanirra jiru fiixaan hin baasan. Kana malees barsiisonni hedduun madaallii walitti fufiinsa gaggeessuun akka yeroo qisaasessuutti, bu’aa dhabeessaafi qajeelfamarratti hin hundoofneefi kaka’umsa bartoonni qaban kan xiqqeessuu ta’ee ilaalama.

www.tesol.org/does/ default-sourrce /books/assessing=lish-chapl,pdf? Sfvrsn=2

Kanaafuu, barsiisonnimanneen barnootaa sadarkaa gadii irraa barsiisan hanqinaaleen isaan mul’isan keessaa irra caalaa kanneen calaqqisanis hanqinaalee muuxannoo battalle gabaabaa haala gaariin qopheessuu dhabuu, battalleen isaan qopheessan kunneen kan dandeettii barnootaa ilaalcha keessa hin galchineefi bu’aalee battalleen sun bartootaaf qabaatu hubachuu dhabuu fa’i.

Rakkoolee madaallii walitti fufaa keessatti mul’atan ilaalchisee Stiggis (1999) yeroo ibsu; Barsiisonni meshaalee barnotaa kutaa keessatti ittiin barsiisan sana irratti adeemsa madaalliin kutaa keessatti gaggeeffamuu qabaatu haala kamiin ta’uun akka irra jiraatu

irratti leenjii ga'aa dhabuun rakkoo isa guddaa akka ta'e ibsee jira.Kana malees, madaalli walitti fufaa ta'e kutaa barnoota afaanii keessatti hojii irra oolchuu keessatti ilaalchi barsiisonni qabaatan baay'ee gadi aanaa ta'uun nimul'ata. Yaada kana deeggaruun MoE (2012) irratti yeroo ibsu: "Shaakalliin barsiisonni mala baruu barsiisuu keessatti bu'aa madaallini kutaa keessatti gaggeeffamu qabaatuufi ilaalchi barsiisonni gama gosa madaallii kana hojiirra oolchuuf fedhiin isaan qaban baay'ee gadi aanaa akka ta'ee " ibsee jira.

Yaada armaan olii irratti hundaa'uun hanqinaaleen madaallii kutaa keessatti gaggeessuu irratti mul'achuu danda'an keessaa muraasni:

- Barsiisonni tooftaa muraasa qofaatti dhimma ba'uun madaallii gaggeessuu
- Barsiisonni hedduun guyyaa guyyaatti bartoota maqaa waamuun akka madaalliitti fudhachuun qabxii bartootaaf kennuu
- Abbaltii gareedhaan kenname keessatti bartoota garee sanaa hundaaf qabxii walfakkaataa kennuu
- Barsiisonni qabiyyee barnootichaa keessaa kanneen ijoo ta'an irratti xiyyeeffachuu dhiisuun mata dureewwan salphaa ta'an qofaarratti xiyyeeffachuun madaallii gaggeessuufa'i. Akka Dassalegn (2004) waraqaa MA isaa keesstti ibsetti sababiiwwan gurguddoo barsiisonni madaallii walitti fufinsaa kutaa barnoota afaanii keessatti dhimma itti hinbaanee:
- Madaallii walitti fufaa gaggeessuurratti leenjii ga'aa dhabuu barsiisotaa
- Hanqina meeshaalee madaallii walitti fufiinsa cimsan dhabuu. Meeshaaleen kunneenis kan akka maanuwaalii haala madaalliin walitti fufinsa ittiin gaggeeffamu dhabuu fa'i.
- Hanqina kitaabilee wabiif fedhii fi hirmaannaan barattootaa gadaanaa ta'u isaati.

# Boqonnaa Sadii

## 3. Saxaxaa Fi Mala Qorannichaa

### 3.1. Saxaxa qorannichaa

Qorannoo tokko yeroo gaggeessan saxaxa isa kamitu ifaa fi mataduree qorannoo sanaaf mijataa ta'e filachuun murteessaa dha. Sadarkaan kunis qorattuun akka ishii saxaxa qorannoo ishee adeemsa murtaa'aa ta'een gaggeesitu ishee taasisa. Yaada kana deeggaruun Leedyfi Ormrord (2013:4-5) yeroo ibsan

> *Methodology directs the whole research endeavour which contrls the study, dictates how the data are acquired, arranges them in lojical relationship, sets up an approach for refining and synthesizing them, suggests a manner in which the meaning that lie below the surface of the data become manifest and yields one or more conclusion that lead to an expantion of knowledge. Jedha.*

Haaluma kanaan qorattuun tunis mala ibsa akkamtaafi hammamtaa (qualitative and quantitative describtive) itti dhimma ba'uudhaan qorannoo ishee gaggeessittera. Malleen qoranoo hujoof bu'uura ta'an keessa inni tokko mala akkamtaa yoo ta'uu malli kunis odeeffannoo kan rakkoo qoratamu sana gadi fageenyaan dhiyyeessuun argannoof haala mijeessuu irratti xiyyeeffata. Malli kun haala jiruufi jireenya hawwaasa tokkoo ittiin xiinxalludha.

### 3.2 Madda Ragaalee

Qorannoo kana gaggeessuuf maddi odeeffannoo karaa lamaan argamuu danda'a. Inni duraa odeeffannoo kallattiidhaan qaamota dhimmi qorannoo kun ilaalatu kanneen akka iddattootti filataman irraa kan argamuu dha.Maddi odeeffannoo inni lammaffaan ammo odeeffannoo kallattii biraatiin hayyoonni gara garaa yeroo adda addaa barreessan irraa (secondary source) kan argamuu dha.

Gama madda odeeffannoo duraa (primery source) ilaalchisee odeefannoon hawaasa naannoo barattootaa fi barsiisota Afaan Oromoo barsiisaa jiran irraa funaanamuun qaacceffamuudha. Gama biraatiin madda odeeffannoo kanaan wal fakkaatan sakkatta'uuf yaaliin taasifame jira. Walumaagalatti qorannoo kana keessatti maddii odeeffannoo lamaanuu (primery and secondary source) bakka barbaachisaa ta'an hundatti qorattuun qorannoo kanaa itti fayadamtee jirti.

### 3.3 Mala Iddatteessuu

Qorannoon kun yeroo gaggeeffamu odeeffannoo gahaa ta'ee fi qulqullina qabu argachuuf baratootaa fi barsiisota Afaan Oromoo barataafi barsiisaa jiran hunda irraa raga funaanuun rakkisaa waan ta'uuf iddattoo filachuun dirqama ta'a. Sababiin isaas qabeenyaa fi human namaa guddaa waan gaafatuuf. Rakkoo akkasii haambisuudhaaf ammo bakka bu'oota muraasa qofaa filachuun dirqama ta'a. Kanaafu hirmaattota waliigalaa keessaa kanneen bakka bu'uu danda'an kun iddattoo jechuun beekkamu. Maalummaa iddattoo ilaalchiisee Singh (2006:81) yeroo ibsu

> *Sampling is indispenseble technique of reasarch;the research work can not be undertaken with out use of sampling. The study of the total population is not possible and is also imoracticable. The practical limitation; cost time and other factors which are usually operative in the situation stand in the way of studying the total population. The concept of sampling has been introduced with a view to making the research finding economical and accurate.*

Kanaaf tooftaa tasa keessaa (simple random sampling) fayyadamuun iddattoon filatama. Haaluma kanaan qorattuun tunis baay'ina baratoota mana barumsa sadarkaa 2$^{ffaa}$ Arsii Roobee Diida'aa jiran dhiira 350 dubara 405 keessaa mala iddatteessuu carraa (probability sampling) fayadamame yoo ta'uu sababiin qoratuun mala iddatteessuu kana filatteef tooftaa kun bakka bu'insa baay'na waliigala barattootaaf dhugummaan isaa qabatamaa waan ta'eefidha.Qorattuunis iddatteessuu carraa keessaa mala carraa sirnaawaa (systematic sampling) itti kan dhimma baate yoo ta'u kunis akkaataa teessuma isaaniin baratoota teessummaa sadii sadii darbuun ijoollee lama lama kan fudhatteedha.Kanaafuu qorattuunis baay'ina kutaalee jiran 9 (sagal) keessaa barattoota 60 (% 8) iddattoodhaaf kan filatte dha. Sababni guddaan qorattuun iddaattoodhaaf baratoota 60 (jaatama) qofaa filateefis baay'inni bargaaffilee sanaa ol yoo ta'e odeeffannoowwan funaanaman sakkata'uuf yeroo dheeraa kan barbaaduu fi baajata hedduu kan barbaadu waan ta'eef dha.Dabalataanis barsiisota mana barumsichaatti barnoota Afaan Oromoo barsiisan waliigala torba keessaa mala armaan olitti eerame bu.uureffachuun barsiisota afur kan filattedha.

### 3.4 Tooftaalee Funaansa Ragaalee

Hanqina raawwii waan tokko keessatti mul'atu qorachuudhaan furmaata isaa raga qabatamaa ta'erratti hundaa'uun ibsuun dura odeeffannoo garaagaraa karaalee adda addaan funaanachuun murteessaa dha. Kanas, Goolzfi Lecompete (1984) akka jedhanitti ragaalee funaanuuf meeshaalee adda addaatti fayyadamuun dhugummaa odeeffannichaa nicimsa. Kanaafuu qorattun qorannoo kana gaggeesitees meeshaalee odeeffannoon ittiin funaanaman sanada yookiin dookmantii, afgaaffii fi bargaaffii, dhimma ba'uun kan funaannatteedha.

#### 3.4.1. Sanada /Dookmantii/

Ragaan qorannoo kanaaf odeefannoon ittiin funaanamee keessaa inni biraa sakkata'a Sanada /dookmantii/ Qorattuun sakatta'iinsa dookmantii kana kan fayyadamtee odeeffannowwan bifa afgaaffi fi bar gaaffii argaman wal bira qabuun tooftaa madaallii walitti fufiinsa ta'een barsiisotni kuusaa qabxii barattootaa kan walitti itti qabu irraa haagam akka fayyadaman xiinxaluuf yaalamee jira. Sanada /dookmantii/ akka madda ragaa tokkooffaatti waan tajaajiluuf qorattuun calaqee madaalli walitti fufiinsa kuusaa qabxii barattoota irra argattuu funaansa raga kanaa, muuxannoo barsiisotni kanaan dura bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa irratti qaban adda baasuuf fayyada waan ta'eef qoorattuun isa kanatti fayadamuun odeeffannoon funaanameerra. Qoorattuun tuniis dookmantii dhimma bahuun kan filattefis

- Odeeffannoo mala afgaaffii fi bargaaffiin argachuu hin dandeenye argachuun waan danda'amuuf
- Iddattoowwan fedhii yoo dhaban odeeffannoo quubsaa funaanuuf waan fayyaduuf.
- Dhugaa qabatamaarratti waan hundaa'uuf odeeffannoo quubsaa argamsiisa.
- Meeshaaleenlaabraatoriifi human addanamagaafatanbaay' eehinbarbaannewaanta' eefidha.

#### 3.4.2. Afgaaffii

Akka Best fi Kahan (1999) ibsannitti namoonni deebii gaafatamaniif barreefamarra dubbiidhaan deebisuu waan filataniif akkasumas gaafataanis carraa irra deebi'ee

gaafachuu waan argatuuf meeshaan odeeffannoo kun filatamaa akka ta'e ibsa. Afgaaffiin meeshaalee odeeffannoon ittiin funaanamu keessaa tokko ta'ee kunis, fuulatti kan gaggeeffamu yoo ta'uu qoorattuunis mala kanattis dhimma ba'uun gaaffilee afgaaffiif ta'an qoopheessuun fuulaafi fuulatti barsiisota iddattoodhaan filatte kanneen gaaffilee dhiyeessuun odeeffannoo walitti qabattii. Sababni qoratuun mala odeeffannoo funaansa raga kana filatteefis

- Gaaffileen gaafataman fuulaa fi fuulatti waan adeemsifamaniif walhubachuun salphaa waan ta'eef.
- Ilaalcha fi fedhii namaa hubachuuf mijataa waan taeef.
- Adeemsa gaaffii fi deebii keessatti wanti hin hubatamne yoo jiraate qorattuun gaaffi dhiyeessuu qabdu sana irra deebi'uun ifa taasisuu waan dandessuufidha.

### 3.4.3. Bar-Gaaffii

Akka Kotharr (2004) n ibsetti adeemsi odeeffannoo karaa bargaaffiin funaanamu baay'ee beekamaafi gaafilee hedduu ta'an gaafachuudhaaf mijataa kan ta'e kunis qorattoota hedduun kan amleeffatamee akka summas dhaabbata dhuunfaattis ta'e kan mootummaa keessatti kan amaleeffatamedha. Kanaafuu qorannoo tokkoof isa ijoo kan ta'e yeroo ta'u. innis sirriitti qindaa'ee kan qopheeffame ta'uu qaba.

Malli kunis odeeffannoo qabatamaa namoota hedduu irraa yeroo gabaabaa keessatti argachuuf bifa barreeffamaan qophaa'ee qaamolee raga kennaniif kan rabsamu yoo ta'uu bargaaffileen dhiyaatan kunneenis bartootaaf kan raabsaman ta'a. Gosti bargaaffilee qoophaa'uun kunis gaaffilee cufaa ta'anidha. Sababiin guddaan qorattunis bargaaffilee itti fayyadamuun odeeffannoo funaannachuuf filatteefis yeroo gabaabaa keessatti odeeffannoo bal'aa ta'e argachuuf, akkasmas odeeffannoo bilisaan sassaabbachuuf, namoota qaamaan arguu hin dandeenye bira qaqqabsiisuun waan danda'amuufi soda tokko malee akka yaada isaanii ibsaniif mijataa waan ta'eef kan itti dhimma bahameedha.haaluma kanaan bar gaaffi kanatti fayyadamuun mana barumsa Diida'aa sadarkaa lammaffaa barattoota kutaa saglaffaa bu'aa hojiirra oolma madaalli walitti fufiinsarratti gaaffilee cufaa 15 baasuun barattootaa raabsuun dubdeebiin irraa funaanamuun qaaceeffameerra.

### 3.5. Mala Xiinxala Ragaalee

Akka Cohen,fi kan biros (2007) maalummaa xinxala ragaa ilaalchiisuun yeroo ibsani qaacceessi ragaa adeemsa duraa duuba dhufiinsa yaada funaanamani walitti qabaman haala hiika qabeessa ta'een qindeessani ragaalee qaaccessuun barbaachisaadha. Haaluma kanaan, qorattuun odeeffannoo qorannichaaf barbaachiisu erga funaannatteen booda odeeffannoo ragaalee sakkatta'a sanada dookmantitiin funaanaman fayyadamuun gara jechootaatti geeddaruun ragaaleen argaman qoorattuudhaan qaacceeffameerra.

Gama biraatiin odeeffannoon afgaaffiin barsiisoota mana barumsa Diida'aa barsiisaa jiran irra kan walitti qabaman irra deddeebi'uun qoorattuun eerga dubbifamaniin booda deebiin deebistootaa akkamtaan qaacceeffamee jira.

Akkasumas gaaffilee cufaatiin walitti qabamanii irra deddeebii fi dhibbeentaa fayyadamuun sakatta'aa bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fuufiinsa Goodiina Arsii Aanaa Roobee Mana Barumsa Diida'aa sadarkaa lammaffaa kutaa saglaffaa keessatti hojiirra oolaa jiiru bar gaaffi barattootarraa argame walitti qindeessuun bifa hammamtaan qaacceeffameerra.Sababni irra deddeebii fi dhibbeentaa gargaarameef ragoota bifa gaaffii banaatiin qaamoota adda adda irraa walitti qabaman bifa hammamtaatiin wal biratti qabuun dorgoomsiisuun madaaluuf waan tajaajiiluuf qorattuniis ragaa bar gaaffiitiin funaanachuun qaacceeffameerra.

# Boqonnaa-Afur

## 4.1 Ibsa Odeeffannoo Keenitootaa

Boqonnaa kana jalatti odeeffannoowwan od-himtoota garaagaraa irra funaanaman bakka itti qacceeffamuun ibsamanidha. Kunis kutaalee afur kan ofkeessatti qabu yoo ta’u, kutaan inni duraa gabatee waa’ee odeeffannoowwan od-himtoota ibsu, inni lamaffaan sanada /dookmantii/ irra kan funaanamne yoo ta’uu inni kuniis kuusaa qabxii barattootaa kallattidhaan madaallii walitti fufiinsa kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti gaggeeffamu yoo ta’u saddaffaan immo afgaafilee barsiisootarra duubdeebii argamee bifa ibsuun kan qindaa’e kutaa dhumaan bar gaaffilee ilaalcha madaallii walitti fufiinsarratti mul’atu kan itti qaaceeffameedha.

**Gabatee 1.Ibsa od. kennitoota**

| Lakk | Odeeffannoo kennitoota | umrii | Od-himoota | | | | Muxannoo |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | Saala | | | Sadarkaa Barnoota | |
| | | | Dhi | Dub | Id | | |
| 1 | Barattoota | 14-16 | 10 | 17 | 27 | Kutaa $9^{ffaa}$ | |
| | | 17-19 | 23 | 8 | 31 | | |
| | | 20-25 | 2 | | 2 | | |
| | | 26 ol | | | | | |
| 2 | Barsiisota | | 2 | 2 | 4 | Digrii | Bulleeyyii |
| | | | | | | | |

## 4.2 Xiinxala Ragaalee Sanada (dookmeenti , afgaaffii fi bargaaffii irraa funaanaman

Sanadni adeemsaragaan akkamtaa itti funaanamu keessaa isa qo'annoo kanaaf murteessaa ta'ee dha. Kunis odeeffannoo dhugaa fi qabatamaa ta'e itti argamuu fi odeeffannoo karaalee afgaaffii fibargaaffii ittiin funaanamuu hin danda'amne kan ittiin mirkanaa'anii fi dhugumaan isaanii qabatamaan itti mul'ataniidha. Kanaafuu gosa bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa garaa garaa kuusaa qabxii barattootaa keessattihaala itti fayyadama madaallii isaani itti gargaaramani haala armaan gadiitin xiinxalamanii jiru.

### 4.2.1 Xiinxala Ragaalee Dookmeentii

Kutaa kana keessatti ragaaleen sanada /dookimeentii/ af-gaaffii fi bar-Gaaffiitiin funaanaman dhiyaataniif xiinxalamanidha.

Haala adeemsa dhiyaatanis xiinxala ragaalee kanaas akkaatuma duraa duuba walitti dhiyeenya isaaniitiin tokko tokkoon addaan bahanii kan xiinxalaman ta'u

### 4.2.1. Xiinxala ragaa sanada /dookimeentii/ irraa funaanname.

- Mana barumsaa Diida'aa sadarkaa 2ffaa
- Maqaa barsiistuu Buzunasha Wadajoo
- Gosa Barnootaa Barnoota Afaan Oromoo
- Kutaa 9$^{ffaa}$ H fi G
- Bara 2009

**Gabatee 2** baay'ina barattoota kutaa keessaa bu'aa hojii irra oolmaan madallii walitti fufunsa irratti gaggeeffame.

| Lak | Kutaa | Sem. | Sem.dura 1ffaa kan galmaa'an | | | Kan addaan kutan | | | Kan qoramaata irra ta'an | | | Kan darban | | | Kan kufan | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | dhi | Du | Id. | dhi | du | Id. | Dhi | du | Id. | dh | du | Id. | dhi | du | Id. |
| 1 | 9G | $1^{ffaa}$ | 28 | 38 | 66 | 1 | 2 | 3 | 27 | 36 | 63 | 27 | 36 | 63 | - | - | - |
| | | $2^{ffaa}$ | 25 | 34 | 59 | 2 | 2 | 4 | 25 | 34 | 59 | 25 | 34 | 59 | - | | |
| 2 | 9H | $1^{ffaa}$ | 39 | 32 | 71 | 2 | 2 | 4 | 37 | 30 | 67 | 37 | 30 | 67 | - | - | - |
| | | $2^{ffaa}$ | 37 | 30 | 67 | 3 | 3 | 6 | 37 | 30 | 67 | 35 | 26 | 61 | - | 1 | 1 |

Akka gabateen 2 ibsuutti barattoonni mana barumsaa Diida'aa sadarkaa $2^{ffaa}$ keessatti barattoonni kutaa 9G fi 9H bara 2009 galmaa'ani barsiistuuf akka barnoota Afaan Oromoo Barsiistu safarame kan kennameefi dha. Kanaafuu barattoonni waggaa duraa semiisteera $1^{ffaa}$ akkumaa galmaa'aniin hanga semiistera xumura hin ture sababa hin beekamneen barumsa isaanii addaan kutan ni jiru.

Adeemsa keessa garuu sakatta'a bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa xiinxaluun dura daree kanarratti, kutaa barnoota kam keessatti, sadarkaa barnootaa kamii fi barsiisota kuusaa qabxii baratootaa kanatti fayyadamani adda baasuun barbaachiisaadha. Haa ta'u malee mana barumsaa kana keessatti gosa madaallii itti madaalamaniin qabxiin kennameef barattoonni daree lamaanu keessaa qabxiin fidan 50 ol yoo ta'u kutaa 9H keessaa barattuun tokko qofa qabxiin isheen fide 50 gadi yoo ta'u barattootni hafani akka jiranitti qabxii 50 ol fidanii jiru. Kana irraa ka'uudhaan barattoonni gosa madaallii barsiistuun itti fayyadamuun qabxii isaani kennaa turte irra akka hubatamuutti bu'aa qabeessummaan isaa qubsaa ta'uu baatuus qabxiin barattootni fidan gahaa dha. Kana jechuun qabxiin barattoota bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa irra waan walitti qabameef barattoonni hundinuu qabxii 50 ol fidani jiru.Garu daree 9H keessa baratuun takka qofatu qabxiin ishee 50 gadi ta'eerra. Kanaafuu

barattoonni qabxiin 50 ol kan fidan hundii isaani gahumsaa fi dandeetti gama hundaan akka gonfatan ragaa xiinxalame kanarraa wanta calqisuu yookn agarsiisu hin jirree ta’uu isaati.

**Gabatee 3** xiinxala gosa madaallii hojiirraa oolmaa fayyadamtee **kutaa 9G fi 9 H**

| Mana barumsa | Kutaa | Madaallii walitti fufinsaa | | | | | Madaallii walitti fufiinsa Ida’ama isaanii | Qormaata Xumuraa | Ida’ama madaalliiwwan itti fufinsaa fi Qor.Xumura |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Dabtara | abbaltii | Hirmannaa | Battallee | Qormata walakeessa | | | |
| Diida’aa Sad. 2ffaa | 9G | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | | ✓ |
| | 9H | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ |

Akka gabateen kun ibsuutti haala baruu barsiisuu keessatti gosa madaaliiwwan garaa garaa fayyadamuun bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa hojiitti hiikuun qabxii barattoota olguddisuun ni danda’ama.

Haata’u malee barsiistuun kutaa kana barsiisaa turtee garuu madaalliiwwan muraasa ta’ani irratti qofa barattoota ishee madaalaa akka turte ragaa kanarraa hubachuun danda’ame jira. Kun ammoo kan agarsiisu tooftaa kana barsiistuun sadarkaa deeggarsaatti malee hojitti hiikaa kan hin jirree ta’uu isheetti. Kanarraa ka’uudhaan murteessuun kan danda’amu barsiistuun madaallii baratoota muraasatti fayyadamuun barattoota daree irraa gara daree dabarsite malee, dandeettii barattoota fooyyeessuuf, ogummaa ofiis fooyyeeffachuuf .barsiisaa kan hin jirree ta’uu ishee agarsiisa.Haata’u malee bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa hojiirra oolchuuf madaallii tooftaa garaa garaatti fayyadamuun qabxii barattoota fooyyeessuu akka danda’amu agarsiisa. Kanarraa ka’un raga dookmeenti kanarra akka hubaatamuutti barattoonni qabxii isaani

haala itti fooyyeeffachuu danda’an keessatti of madaallamuu akka qaban hubannoo gaarii ta’e tokko argachuu akka danda’an gochun barbaachisaa dha.

**Gabatee 4** xiinxala bu’aa hojii oolmaa madaallii walitti fufiinsa qabxii %100 kan barattoota 9G fi 9K agarsiisu.

| Lak | Kutaa | Sem. | Qabxii %100 | | | | | | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | 50-64 | | | 65-74 | | | 75-89 | | | 90 ol | | | 50 gadi | | |
| | | | dhi | du | ida | dhi | Du | Id. | dhi | du | Id. | dhi | du | Id. | dhi | du | Id |
| 1 | 9G | I | 8 | 5 | 13 | 16 | 14 | 30 | 12 | 10 | 22 | 2 | - | 2 | - | - | - |
| | | II | 17 | 13 | 30 | 11 | 7 | 18 | 4 | 7 | 11 | 1 | - | 1 | - | 1 | 1 |
| 2 | 9H | I | 2 | 5 | 7 | 16 | 10 | 26 | 12 | 9 | 21 | 6 | 3 | 9 | - | - | - |
| | | II | 4 | 6 | 10 | 15 | 12 | 27 | 9 | 6 | 15 | 5 | 2 | 7 | - | - | - |

Akka gabatee 4 irraa hubatamuun qabxiin barattoota irraa ka’uun yoo xiinxalu bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walittifufiinsaa kutaa 9ffaaH kana keessatti barattoonni qabxii isaanii 65-74 gidduu jiran semiistera 1ffaatti barattoonni baay’inaan qabxii gidduu kana fidanittu baayatan. garuu gara semiisteera 2ffaa yoo dhufan ammo qabxiin duraan semiisteera 1ffaa gidduu 65-74 baayatu sun gara semiisteera 2ffaa qabxiin isaanii gara gidduu 50-64tti qabxii isaanii akka gadi bu’e agarsiiseera. Dabalataanis kutuma keessatti barattoonni qabxii 75-89 fidan dhiira 12 fi dubara 10 walitti qabaan 22 yoo ta’an garuu semiisteera 2ffaatti yoo dhufan ammo qabxiin gara gidduu 50-64 fidanitti baayachaa deemu isaa agarsiisaa. Karaa baraatiin barattoonni qabxii 90 fi sanaa ol fidan ammoo ammas akkuma barattoota sem.1ffaa keessa qabxiin isaan fidan barattoonni lakk. xiqqachuu isaati.Kanaafuu barattoonni kutaa 9H keessa jiran barsiistuun barattoota ishee kanaaf qabxii madaallii walitti fufiinsa irraa argatan bu’a barattoota haala wallitti fufiinsa ta’en madaaluuf akka gargaaru hundaa,dandeettiin barattoota bu’a qabeessa taasiisuufis adeemsa baruu barsiisuun keessatti madaaiamuu qaba. Kanaafuu akkaataa raga dhiyaate

irraa akka hubatamuutti barsiisonni fi barattoonni kan dhugomsan bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa dandeetti barattoota madaaluuf ni fayyada. Haata'uu malee kutaa 9H keessaa barattuun akka qabxii 50 gadi fiduun hiriyyoota ishee irraa duubatti haftee jirti.sadarkaa kana keessatti deegarsii adda ta'e barattuu tanaaf kennamu kan qabu akka hin kennamneef raga kanarraa hubatameera.Kana irraa akka hubatamutti tooftaan madaallii kun hojjiirra oolaa kan hin jire ta'u isaati jeechuudha.Haata'u malee madaallii walitti fufiinsa irra qabxii argatan gara gidduu 65-74 gidduu kana argatan ni baayatan kanarraa kan hubatamu barattoonni kuniin irra caalaa madaallii gosa hudaan barsiistuun osoo barsiiste irra caalaa fooyya'u danda'u.akkasumas barattoonni 75-89 qabxii gidduu kan argatan daree keessa lakkoofsa barattoota xiiqqaachuu isaati Akkasumas barattoonni daree kanaa qabxiin isaanii gara 90 fi isaa oi seenan hin mul'atu. Garuu hanqina maalirraa akka ta'e hubachuun nama hin dhibu. Barsiistuun dare kanatti qabiyyee ishee barsiistuu keessatti gosa madaalii hundaa osoo fayyadamtee qabxii barattoota ol ka'u ni danda'a Kanaafuudandeetti barattoota fooyyeessuuf ogumma ofiis fooyyeeffachuuf barsiisaa kan hin jirree ta'uu isheeti agarsiisa.

Gabatee 4 irratti akkuma ibsametti, barsiistuun kutaa 9G barsiistuu haala qabxii barattoota isheef kenniterraa ka'uun battoonni baay'een qabxii guddaan kan itti fidan gara gidduu 65-74 kan jiran yoo ta'u akka kutaa 9H tti lakk. barattoota qabxii kana gidduu fidan baay'ina isaani xiqaachaa hin deemne. Kanaafuu seem. lachuu irratti qabxii gaarii ta'e kan fidan yoo ta'u, dabalataanis daree kana keessatti barattoonni 90 ol fidanii daree kana keessatti semiisteeraam adda yoo baasnu 9G keessatti dhi+6 du+3 Id+9 yoo ta'u sem.2ffaa keessatti ammo dhi+5 du+2 Id+7 ta'u isaa hubatameerraa. Kanaafuu barattoonni kaanis qabxii kanatti akka dhufuu danda;an barsiistuun gosa madaallii hundatti fayyadamuun hojiirra osoo oolchite bu'aa gaariin dhufuu ni danda'a. Haata'uu malee haalli madaallii walitti fufiinsa fayyadamaa jirtu kun gadi bu'aa ta'uu isaati.

Walummaa galatti barattoonni kutaa 9G 65-74 fidanituu baayatu dabalataanis barattoonni shamarran daree kana keessa jiran 90 ol kan fidanis jiru.Akkasumas barsiistuun isaani haala itti fayyadama madaallii walitti fufiinsa gosa maraa osoo fayyadamte qabxiin barattoota gara 90 ol fiduun ni danda'ama.Kun kan agarsiisuu,barsiisonni xiyyeeffannaa baay'ee kan kennan adeemsa bu'aa hojii irra oolmaa madaallii walitti fufiinsi irra caalaa bu'aa dhuunfaa barattootaa irratti akka ta'e mul'sa.

Bu;aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa kutaa 9G kanarraa akka huatamutti barattoonni qabxii guddaa kan fidan gara gidduu 65-74 kan jiranidha. Akkasumas daree kaan irra qbxii gara gidduu 75-89 fidan dadee 9H qabxiin barattoonni fidan irraa ni caalaa.keessattuu gara qabxii 90 fi isaa ol fidanis ni jiru. Kanaafuu bu'aa hojii irra oolmaa madaallii walitti fufiinsa kana irraa akka hubatametti tooftaan madaallii kun yeroo tokko tokkoof darbee darbee qofakan hojii irra ooluudha.

**Gabatee 5** Xiinxala bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa barattoota kutaa 9H irratti gaggeeffame

| Lakk | Maqaa barataa | Saala | Umrii | Sem. | Bu'aa hojirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | %10 Dabtara | %10 Abbaltii | %10 Hirmannaa | %10 Battallee | %20 Qormata walakeessa | IMWF fi QWL %60 | QX %40 | IMWF fi QX %100 |
| 1 | Faanosee Hoordoofaa Sime | Dub | 16 | I | - | 4 | 10 | 8 | 15 | 37 | 21 | 58 |
| | | | | II | 7 | 9 | 10 | 4 | 14 | 44 | 31 | 75 |
| 2 | Nufyaad Yilmaa Wandimmu | dhi | 17 | I | 10 | 9 | 10 | 8 | 19 | 56 | 38 | 94 |
| | | | | II | 10 | 9 | 10 | 9 | 18 | 56 | 38 | 94 |
| 3 | Shawaarag siyuum Laggasa | Dub | 16 | I | 10 | 4 | 9 | 5 | 9 | 37 | 17 | 54 |
| | | | | II | 7 | 6 | 9 | 4 | 2 | 28 | 18 | 46 |
| 4 | Muhaamad Sabiir Huseen | dhi | 17 | I | - | 10 | 9 | 10 | 9 | 38 | 15 | 53 |
| | | | | II | 7 | 9 | 9 | 3 | 11 | 39 | 25 | 64 |
| 5 | Tawaabach Lammi Haruur | Dub | 16 | I | - | 7 | 10 | 9 | 11 | 37 | 24 | 61 |
| | | | | II | 10 | 10 | 10 | 3 | 10 | 43 | 18 | 61 |

Gabatee 5 irraa akka hubatamutti baay'ini barattootaa kutaa 9H keessaa barattootaa shan qofa fudhachuun bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsi akkamitti akka hojiirraa oolee xiinxala. Akka ifaan mul'atutti barratuun 1ffaa irra jirtu bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa irraa argate walummaa galatti %58 yoo ta'u baratun tun qabxii dabtaraan argachuu qabdu dhabdee jirti. Akkasumas qabxiin abbalttiidhaan argatee kudhani irraa afur argachuun qabxiin ishee akka gadi bu'uu ishee taasiseerraa. Kanarraa ka'uun barattoonni akka fakkeenyaatti fudhataman keessaa bakka dabtarri qabxiin guuttamu qabu osoo hin guttamiin bakka duwwaadhaan utaalamerraa. Qabxii dabtaraan argatan dhabanirru. Karaa biraatiin qabxiin dabtaraa barattoonni hin qabne hirmaannarrattii qabxii olaanaa argatani jiru. Garu sanada kanarraa akka hubatamutti barattoonni osoo dabtara hin qabaatiin daree keessaa taa'anii barachuun isaanii akka haanqinna /laafinna/ tokkotti ilaalamuu danda'aa. Dhimootni kunneen barnoota Afaan Oromoo keessatti gama hundaan madaalamuuf dandeetti fi gahuumsa barattootaa bu'aa qabeessaa taasiisuuf rakkoo fiiduu ni danda'aa. Gama biraatiin sanadni kuusaa qabxii barattootaa keessaa fudhatame barattootni sababa bu'aa hojirraa oolmaa fayadamuun bu'aa gaarii daree keessaa barataan tokko qabxii guddaa akka fide raga sanada kanarraa argameen mirkaneessuun danda'ameerraa. Yaadooleen haanga ammaa xi9nxalaman hunduu bu'aa hojiirraa oolmaa semistara $1^{ffaa}$ turee kanatti aansuun kan seemistara $2^{ffaa}$ wal qabsiisuun yoo xinxalamu bu'aa madaallii walitti fufiinsaa keessatti kan seemistara $1^{ffaa}$ keessatti hin guutamne sun seemistara $2^{ffaa}$ keessatti guutachuun seemistara $2^{ffaa}$ keessatti siraa'e jira.Haa ta'u male madaalliin hojiirra oolu bakka kamirratti hanqina /laafina/ mul'atu kan jedhurratti xiyyeeffachuun barbaachisaa dha.

**Gabatee 6** Xinxala bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walittii fuufiinsa barattoota kutaa 9G

| Lakk | Maqaa barataa | saala | Umrii | Sem. | Bu'aa hojirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | %10 Dabtara | %10 Abbaltii | %10 Hirmannaa | %10 Battallee | %20 Qormata walakeessa | IMWF fi QWL %60 | QX %40 | IMWF fi QX %100 |
| 1 | Ayinaalam Bafirduu Rattaa | dub | 16 | I | 10 | 10 | 10 | 10 | 16 | 56 | 37 | 93 |
| | | | | II | 10 | 10 | 10 | 9 | 13 | 52 | 34 | 86 |
| 2 | Alamnash Ishatu Asaffaa | dub | 16 | I | 9 | 10 | 10 | 4 | 9 | 42 | 15 | 57 |
| | | | | II | 10 | 10 | 9 | 7 | 7 | 43 | 13 | 56 |
| 3 | Darbaw Shimalis Wasane | dhi | 16 | I | 10 | 10 | 10 | 10 | 18 | 58 | 37 | 95 |
| | | | | II | 10 | 10 | 10 | 9 | 18 | 57 | 39 | 96 |
| 4 | Mussa Hussen Xaahir | dhi | 19 | I | 9 | 6 | 10 | 4 | 12 | 41 | 21 | 62 |
| | | | | II | 10 | 10 | 10 | 3 | 10 | 43 | 20 | 63 |
| 5 | Turaa Makonnin Kabbada | dhi | 16 | I | 9 | 10 | 10 | 9 | 17 | 55 | 27 | 82 |
| | | | | II | 10 | 10 | 10 | 8 | 17 | 55 | 39 | 94 |

Gabatee 6 irra akka hubatamutti barsiisonni gosa madaallii kana kan deggaran ta'uu isaanitii. Garuu barattoonni madaallii kanarratti qabxii olaanaa fi gadaanaa kan fidan adda baasuun kan seemistara lachuu haala itti aanuun xiinxalama.

Barattoonni kutaa 9G keessa jiiran bu'aan qabxii isaanii gidduu 56 – 96 kan argatan kanrraa akka hubatamutti barattoonni daree kana keessatti qabxiin isaanii kan fooyyefatanis jiru barattoota qabxii isaani fooyyefatan keessaa tokko fudhachuun sem. 1[ffaa] ti 82 inni fide sem. 2[ffaa] ti 94 fide jira. Kan qabxii hin fooyyeffanne qabxiin kan jalaa bu'e ammo sem. 1[ffaa] ti 93 kan fiide sem. 2[ffaa] ti 86 fiide jira. Haa ta'u malee bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufiinsa itti fiyyadamuun sadarkaa deggarsaatti male kan itti hin fayyadamne ta'u isaa ti. Kun kan agarsiisu barattoonni ofitti amananii baruumsa

barachaa kan hin jirree fi barsiisonni madaallii barattoota of dandeessuu fi ogummaa ofii itti fooyyeeffachuuf kan itti fayyadamaa hin jirree ta'u isaati.

### 4.2.2. Xiinxala ragaa sanada /dookimeentii/ irraa funaanname.

- Mana barumsaa Diida'aa sadarkaa 2ffaa
- Maqaa barsiisaa Ermiiyaas Tasfeeyee
- Gosa Barnootaa Barnoota Afaan Oromoo
- Kutaa 1faa I fi k
- Bara 2009

**Gabatee 7.** baay'ina barattoota kutaa keessaa bu'aa hojii irra oolmaan madallii walitti fufunsa irratti gaggeeffame.

| Lak | Kutaa | Sem | Sem.dura 1ffaa kan galmaa'an | | | Kan addaan kutan | | | Kan qoramaata irra ta'an | | | Kan darban | | | Kan kufan | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | dhi | Du | Id. | dhi | Du | Id. | dhi | du | Id. | dh | du | Id. | dhi | dub | Id. |
| 1 | 9I | I | 33 | 32 | 65 | 2 | 2 | 4 | 31 | 30 | 61 | 30 | 30 | 60 | 1 | - | 1 |
| | | II | 31 | 30 | 61 | 5 | 4 | 9 | 26 | 26 | 52 | 26 | 26 | 52 | - | - | - |
| 2 | 9K | I | 33 | 33 | 66 | 4 | 1 | 5 | 29 | 32 | 61 | 27 | 32 | 59 | 2 | - | 2 |
| | | II | 34 | 33 | 67 | 8 | 2 | 10 | 26 | 31 | 57 | 26 | 31 | 57 | - | - | - |

Gabatee 7. akka ibsutti barattoonni mana barumsaa Diida'aa sadarkaa 2ffaa keessatti kan barsiisuu barsiisaan bara 2009 akka barnoota Afaan Oromoo barsiisuu kan kennameefdha. Kanaafuu barattooni jalqaba waggaatti akkuma galmaa'aniin hanga waggaa dhuma hin ture. Sababa hin beekamineen barumsa isaani addaan kutaniirruu.

Adeemsa keessa garuu sakatta'a bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa xiinxaluun dura daree kanarratti, kutaa barnoota kam keessatti, sadarkaa barnootaa kamii fi barsiisota kuusaa qabxii baratootaakanatti kan fayyadamani adda baasuun barbaachiisaadha. Haa ta'u malee mana barumsaa kana keessatti gosa madaallii itti madaalamaniin qabxiin kennameef barattoonni daree lamaanu keessaa barattuun tokko qofa yoo kuftu kan hafan gara kutaa itti aanutti darbaniiru. Kana irraa ka'uudhaan

barattoonni gara kutaa itti aanuutti darban kun gahumsaa fi dandeetti gama hundaan akka gonfatu barattoota dhiira sadii qabxii %50 gadi kan fidan yoo ta'uu barattoonni kaan qabxii %50 ol fidani jiru. ragaa xiinxalame kanarraa wanta calqisuu yookiin agarsiisu hin jirree ta'uu isaati

**Gabatee 8. xiinxala gosa madaallii hojiirraa oolmaa fayyadamee kutaa 9I fi 9K**

| Mana barumsa | Kutaa | Madaallii walitti fufinsaa | | | | | Madaallii walitti fufiinsa Ida'ama isaanii | Qormaata Xumuraa | Ida'ama madaalliwwan itti fufinsaa fi Qor.Xumura |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Dabtara | abbaltii | Hirmannaa | Battallee | Qormata walakeessa | | | |
| Diida'aa Sad. $2^{ffaa}$ | 9I | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ |
| | 9K | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ | ✓ |

Akka gabateen kun ibsuutti haala baruu barsiisuu keessatti gosa madaaliiwwan garga garaa fayyadamuun bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa hojiitti hiikuun qabxii barattoota olguddisuun ni danda'ama.

Haata'u malee barsiisaan kutaa kana barsiisaa turee garuu madaalliiwwan muraasa ta'ani irratti qofa barattoota isaa madaalaa akka ture ragaa kanarraa hubachuun danda'ame jira. Waan kana ta'eef bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa hojiirra oolchuuf madaallii tooftaa garaagaraatti fayyadamuun qabxii barattootaa fooyyeessuu akka danda'amuu agarsiisa. Kanarraa ka'uun raga dookmeenti kanarra akka hubatmuutti barattoonni qabxii isaani itti guddisanii fi itti fooyyeeffachuu danda'an keessatti of madaaluu akka qaban hubannoo gaarii ta'e tokko argachuu akka danda'an gochuun barbaachisaadha. Kun ammoo kan agarsiisu tooftaa kana barsiisaan sadarkaa deeggarsaatti malee hojitti hiikaa kan hin jirree ta'uu isaati. Kanarraa ka'uudhaan murteessuun kan danda'amu barsiisaan madaallii baratoota muraasatti fayyadamuun

barattoota daree irraa gara daree dabarsee malee, dandeettii barattoota fooyyeessuuf, ogummaa ofiis fooyyeeffachuuf .barsiisaa kan hin jirree ta’uu isaa agarsiisa.

**Gabatee 9.** Xiinxala bu’aa hojii oolmaa madaallii walitti fufiinsa qabxii %100 kan barattoota kutaa 9I fi9K agarsiisu.

| La k. | Kut aa | Sem | qQabxii % 100 | | | | | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | 50-64 | | | 65-74 | | | 75-89 | | | 90 ol | | | 50 gadi | | |
| | | | Dhi | du | Id | Dhi | du | Id | dhi | du | Id | dhi | du | Id | dhi | du | Id |
| 1 | 9I | I | 12 | 16 | 28 | 13 | 9 | 22 | 5 | 3 | 8 | - | 1 | 1 | 1 | 1 | 2 |
| | | II | 10 | 19 | 29 | 11 | 5 | 16 | 5 | 1 | 6 | - | - | - | - | 1 | 1 |
| 2 | 9K | I | 15 | 16 | 31 | 8 | 11 | 19 | 4 | 5 | 9 | - | - | - | 2 | - | 2 |
| | | II | 13 | 24 | 37 | 8 | 6 | 14 | 5 | 1 | 6 | - | - | - | - | - | - |

Gabatee 9. irra akka hubatamutti yaada madaalliin walitti fufiinsa irraa bu’aa barattootni yeroo kenname keessatti agarsiisan hundaa mul’isa jechuuf ragaan sanada kana qabateerraa hubachuun ni danda’ama. Haata’u malee barattoonni daree lamaanu keessatti madaallii walitti fufiinsa fayyadamuun qabxiin isaan fidan yoo ilaalamu barattootni kutaa 9I jiran keessaa barattoonni qabxiin isaani 50-64 gidduu kana fidan ni baayatu akkasumas gara gidduu 65-74 qabxiin fidan akka lammaffaati fudhachuun ni danda’ama barattoota gara gidduu 75-89 barattootni qabxii fidan ammo barattoota gara 14 qofa kan ta’ani dha.

Barattootni daree hunda keessaa sagaltamaa fi isaa ol kan fidde barattuu tokko qofa ta’u ishee hubatmerra.Kanarraa ka’uun barsiisaan Afaan Oromoo kanatti barsiisaa jiru tooftaalee garaa garaan fayyadamuun qabxii barattootaa gara gidduu 50-64 baayatu kana osoo gara 90 ol deeggarsa adda ta’e kennuun fooyyeessu osoo danda’ame dandeetti fi gahumsi barattoota fooyya’a deema.Haata’uu malee raga sanada kanarraa hubachuun akka danda’ameetti dubartiin takka qabxii olaanaa fiduun gara 90 fi ol fide jirti. Kanaafuu bu’aan ragaan kun akka mirkaneessantii madaallii walitti fufiinsa adeemsiifame kun ciminaa fi dadhabina barataan tokko dhuunfaan qabu agarsiisa. Gama biraatiin immoo sanada kanumarratti qabxii kutaa 9K keessaa barattoonni qabxiin isaani giddu 50-64 kan

baayatan qabxiin isaani 65-74 jiran immo akka lammataati fudhatamu, qabxiin 75-89 akkuma kutaa 9I amas baayinaan barattoota 15 qofatu qabxii giddu kana yoo fidani 90 fi isaa ol immo barattoonni fidan akka hinjirre hubachuun ni danda’ama. Akka walii galaatti raga sanada kanaan akka hubatameetti barattoonni sadi daree lamaanu keessaa qabxii 50 gadi akka fidan mul’iseerra. Kanaafuu barsiisichi madaallii walitti fufiinsa hojiirra oolchaa jiru adda baasate akka ilaalu isa gargaara. Walummaa galatti barattoonni dandeetti fi gahumsa isaani akka fooyyeessuu danda’an bu’aa hojiirra oolmaan yeroo tokko tokkoof darbee darbee qofa kan hoiirra ooluu ta’u hin qabu.Barattoonni qabxiin isaani ol guddisuuf dandeetti fi gahumsa barsiisaa waan gaafatuuf barsiisonni qama hundaanu ogumaa isaani akka fooyyeeffachuu akka qabani ni taasisa. Walummaa galatti raga kanarraa kan hubatamu danda’ame lakkoofsi barattoota daree keessatti baayachuu akkasumas hanqinni leecaloo jiraachuu daree barnoota Afaan Oromoo keessatti hojiirra oolchuuf rakkoo ta’uusaa hubbachuun ni danda’ama.

**Gabatee 10.** Xiinxala bu’aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa barattoota kutaa 9I irratti gaggeeffame

| Lakk | Maqaa barataa | Saala | Umrii | Sem. | Bu’aa hojirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | %10 Dabtara | %10 Abbaltii | %10 Hirmannaa | %10 Battallee | %20 Qormata walakeessa | IMWF fi QWL %60 | QX %40 | IMWF fi QX %100 |
| 1 | Beetalihem Asraat Shiferraaw | Dub | 16 | I | 10 | 7 | 9 | 5 | 13 | 44 | 39 | 83 |
| | | | | II | 10 | 10 | 10 | 7 | 18 | 55 | 32 | 87 |
| 2 | Muhaammad Shamsi Abu | Dhi | 18 | I | 7 | 8 | 10 | 8 | 16 | 49 | 35 | 84 |
| | | | | II | 8 | 7 | 9 | 6 | 13 | 43 | 26 | 69 |
| 3 | Nabiyyu Husseen Kaliil | Dhi | 17 | I | 4 | 8 | 8 | 4 | 11 | 25 | 26 | 51 |
| | | | | II | 8 | 6 | 9 | 5 | 6 | 34 | 16 | 50 |
| 4 | Yasriba Awal Adam | Dub | 17 | I | 6 | 6 | 9 | 6 | 17 | 39 | 20 | 59 |
| | | | | II | 8 | 7 | 9 | 5 | 11 | 40 | 16 | 56 |
| 5 | Natsaanat Xilaayee Toolaa | Dub | 16 | I | 8 | 8 | 8 | 7 | 13 | 44 | 24 | 68 |
| | | | | II | 8 | 7 | 9 | 7 | 10 | 41 | 14 | 55 |

Gabateen 10. irraa hubachuun akka danda’ameetti qabxiin barattoota daree kutaa 9I keessatti barattoota shan fudhachuun yoo xiinxalamu gosa madaallii walitti fufiinsa irratti

barattoonni qabxii gadaanaa fidan keessa baratataan tokko qabxii dabtara irraa argate kudhan irraa afur fideerra kun kan agarsiisu baratataan kun hordooffii barsiisaan akka hin kennamneef agarsiisa.Akkasumas gosa madaallii battallee qabxiin isaa kan jalaa bu'e jira.Gosa madaallii battallee irraa kudhan irraa afur,inni kaan kudhan irraa shank an fidan jiru. Haaluma walfakaatuun gosa qormaata xumura irraa qabxiin barattoota %40 argatan gadi aanaa ta'uun kudha afur,kudha jaha argachuun qabxiin isaani akka gadi bu'u ta'e jira Akkasumas barattoota daree guutuu keessaa baratuun takka gosa madaallii hudarratti hubannoo gaarii ta'e argachuun bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsaan sem.1ffaa ti 83 kan argate yoo ta'u sem. 2ffaa ti 87 argachuun daree keessaa qabxii guddaa galmeessiste jirti.baratataa qabxii olaanaa daree kana keessatti fide sem 1[ffaa] ti 83 yoo ta'u sem 2[ffaa] ti immoo 87 fidde jirti. kanaafuu barattoonni daree kanaa hundi isaani madaalliin argame yoo ta'u barattoonni daree kana keessatti qabxiin isaan itti madaalamanni argatan gidduu 51-87 ta'u isaa hubachuun ni danda'ama.Madaalliin haala imaammata barnoota biyya keenyaatiin bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa ta'u irra jiraata.Kana jechuun barattoonni waan baratan hubchuuf dhisuu isaanii addaan baafame deeggarsi barbaachisu karaa barsiisaatiin akka taasifamuudha.

**Gabatee 11.** Xiinxala bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa barattoota kutaa 9K irratti gaggeeffame

| Lakk | Maqaa barataa | saala | Umrii | Sem. | Bu'aa hojirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | %10 Dabtara | %10 Abbaltii | %10 Hirmannaa | %10 Battallee | %20 Qormata walakeessa | IMWF fi QWL %60 | QX %40 | IMWF fi QX %100 |
| 1 | Birhaanu Gezuu Ababaa | Dhi | | I | 6 | 5 | 2 | 2 | 10 | 25 | 24 | 49 |
| | | | | II | 10 | 7 | 10 | 7 | 10 | 44 | 20 | 64 |
| 2 | Bahaayiluu Ayyala Tashoomaa | Dhi | | I | 3 | 5 | 7 | 3 | 10 | 28 | 27 | 55 |
| | | | | II | 5 | 8 | 9 | 3 | 8 | 33 | 23 | 56 |
| 3 | Qaalkiidaan Girmaa Nigusse | Dub | | I | 10 | 8 | 9 | 6 | 17 | 50 | 32 | 82 |
| | | | | II | 10 | 8 | 10 | 9 | 11 | 48 | 28 | 76 |
| 4 | Mabraatu Tafarraa Birru | Dhi | | I | 7 | 5 | 8 | 5 | 12 | 37 | 17 | 54 |
| | | | | II | 7 | 8 | 9 | 7 | 10 | 41 | 23 | 64 |
| 5 | Soofiyaa Turi Amaan | Dub | | I | 8 | 7 | 10 | 7 | 16 | 48 | 38 | 86 |
| | | | | II | 10 | 7 | 10 | 5 | 17 | 49 | 30 | 79 |

Gabatee 11. akka agarsiisutti madaalliin walitti fufiinsa kutaa 9K keessatti haala itti adeemsifamee kan mul'isuudha kanaafuu dookmeenti kanarraa akka hubatameetti madaallii walitti fufiinsa gaggeeffamee kanarraa ka'uun barattoonni lama sem.1ffaa qabxiin 50 gadi jalaa bu'e sem. 2ffaa ti barnoota isaan addaan kutani jiru. Akkasumas baratuun takka kan kan sem.1ffaa qabxii 60 qabdu sem.2ffaa ti qabxiin ishee gara 49 jalaa bu'e sun ammo sem.1ffaa ti qabxiin ida'ame walitti cuunfame yoo qoodamu cuunfaan qabxii argateen qabxiin ishee 50 ol akka ta'u ishee taasiseerra.Gama biraatiin qabxiin barattoota kutaaa kanaa guddaan 86 yoo ta'u inni xiqqaan 49 ta'u isaa hubatameerraa.Haata'u malee barattoonni daree kanarraa akka hubatameetti sem 2ffaa ti qabxiin argatan kan fooyyeefatan sadi yoo ta'an kan hinfooyyeeffane 2 ta'u kanarraa hubachuun akka danda'ameetti madaalliin walitti fufiinsa osoo ciminaan hojatame hojiirra oole qabxiin barattoota gama hundaanu jijjiiramni akka mul'atu taasisa. Barattoonni daree kanaa qabxiin fidan akka raga sanadairraa hubatameetti gidduu 49-86

ta’u isaati kanaafuu ragaan sassaabame akka agarsrsiisutti lamaanuu jechuunis barssiisotni fi barattootni kan mirkaneessan madaalliin walitti fufiinsa fooyya’iinsa barataan dandeetti fi gahumsa qabu irratti hordofuuf yeroo bal’aa qo’annaa cimaa taasiisan hanbisuuf akka gargaaru hubachuun danda’ameerra.

### 4.2.3 Xiinxala Afgaaffii

#### 4.2.3.1. Afgaaffii barsiisaa tokkooffaaf dhiyaate.

Gaaffii 1[ffaa] Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti malli madaallii ati dandeettii isaanii cimsuuf fayyadamtu kamii jedhu ilaalchisee irra caalaan yaanni barsiisaan iddattoodhaaf filatame keessaa kanneen barattoota isaa madaaluudhaaf tooftaa inni filate dabtara isaani sirreessu, dareetti hirmaachisuu, battallee kennuun fi qormaata yeroon isaa murtaa’aa ta’e qofaatti dhimma kan ba’e ta’uu kan ibse yoo ta’uu kunis kanneen qormaata yeroo daanga’eetti dhimma ba’u isaa ibse jira. Madaalliin walitti fufiinsa qaama baruu barsiisuu keessatti Yaadni kaase keessaa lakkoofsi barattoota daree keessatti baayachuun,hanqia kitaabilee barattootni itti baratani hanqinii jiraatu isaati. Haa ta’u malee dandeetti barattoota daran cimsaa deemuudhaaf ammoo tooftaa madaallii afaan keessatti murteessaa ta’an kan akka itti fayadama hojii daree, portiipoolyoo barreessisiisuu battallee gabaabaa haala fufiinsaatii qabuun bartootaaf kennuu, bartoonni akka ofiin of madaalan gochuu,ga’ee taphachiisuutti dhimma ba’uun dandeettii isaanii daran cimsaa deemuu akka danda’u.Akkasumas barattootni gareen waliin akka hojetan hojii mana hojechisuun,gaaffii fi deebii barattoota giddutti taasifauun barattootni ni madaallamuu, falmii gaggeessuun ciminaa fi bilchina barattootaa madaaluu fi yeroo hundaa harcaatii malee daree keessatti argamuun akka barnoota isaan bratan isaa taasisa.

Afgaaffii 2[ffaa] Barbaachisumaan madaallii kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti gaggeeffamu maaliif? jedhuuf akka deebii isaa ibseetti madaalliin walitti fufiinsi qaama baruu barsiisuu keessaa tokko ta’uun bu’aa dandeettii afran barattootaa haala walitti fufiinsa ta’een madaaluuf fayyada.Adeemsa baruu barsiisuu ni cimsa.Akkasumas qabxii barattootaa olkaasuuf qofaa akka ta’etu hubatama. Haa ta’u malee, barbaachisummaan madaallii kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti gaggeessuun ammo kaayyoowwan garaagaraatiif yoo ta’uu kunis mala baruu barsiisuu mijataa ta’e qopheessuuf akkasumas barattoota qaxalee ta’aniif haala ittiin dandeettiin isaanii cimaa deemu hodoofuuf bu’aa

hojiirra oolmaa madaallii walilitti fufiinsa fayyadamuun,barattoota sadakeessuuf kan itti gargaaraman ta'uun isaa itti karoorfatani deemuufi dha. Kanaafuu barbaachisuummaan madaallii kutaa keessatti adeemsisuu qabxii qofaaf ta'uu hi n qabaatu jeechuun yaada isaani kennani jiru.

Gaaffii 3ffaa Barsiisonni kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti duubdeebii haala ifa ta'een barattootaaf deebii Karaa madaallii walitti fufaa funaanamaniif akkamitti duubdeebii kennituu? jedhuuf yaanni barsiisaan kenne irraa akka hubatamutti akka deebii isaa ibseetti irra caalaan duubdeebiin ani kennu jechaa qofaadhaan akka ta'e ibse. Haata'u malee,Barsiisaan jecha afaaniin qofa kennuu kan jedheef sababa isaa yoo ibsu daree tokko keessatti baay'ina barattoota irraa kan ka'e barreeffamaan yookiin yeroo barnoota keessatti hirmaachisuun waliin gahuun waan hin danda'amneef kanarraa ka'uun afaaniin yeroo baay'ee afaaniin qofa duubdeebii kennuun kan jedhe. duubdeebiin barsiisaan Afaan-Oromoo mana barumsichaa barsiisuu afgaaffiin kenne kunneen ammo bu'aan inni gama bilchina sammuu barattootarratti fidaa deemutiin laafaa ta'uu isaa mul'isa. Kanaafuu barsiisonni duubdeebii bartoota isaaniirraa fuunaanan jecha qofaan ibsuun dhiisuu osoo hintaane barattoonni kaka'umsa akka horataniif jechoota akka gaariidha; baay'ee gaariidha jechanii darbuu qofaa akka ta'e mul'isa.haatu malee barattooa dandeetti fi ga'umsa adda ta'e qabaniif badhaasni osoo kennameef barattootni gara barattoota ciccimootti dhufuun barataa dandeetti fi ga'umsa qabu ta'u ni danda'ama.

### 4.2.3.2. AFgaaffii Barsiisaa lammaffaaf dhiyaate

Gaaffii 1ffaa Kutaa barnoot Afaan Oromoo keessatti mala madaallii isaani ati cimsuuf itti fayyadamtu kami kan jedhuuf yoo deebii isaa ibsu barattoota haala itti daree keessatti malamadaallii walittifufiinsa itti fayyadamu akk hojii daree ,hojii mana, hojii garee,hirmaanaa fi battallee yeroo murtaa'e keessati haala manni barumsi sagantaa baase irratti hundaa'un kennuun irratti ittan fayyadama jechuun yaada isaa kenneerraa.Yaadni kun bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa haala hojiirra oole dookmeentii irraa akka funaanname argametti kan mirkaneessudha. Sanada dookmeentii kuusaa qabxii barattoota irraa akka hubatamuutti madaalliin gosa giduugaleessa ta'een akka walii galaan daree keessatti darbee darbee kan gaggeeffamu ta'uu isaati.

Gaaffii 2ffaa  barbaachisumaa madaallii kutaa barnoota Afaan–Oromoo keessatti gaggeeffamu maaliif  kan jedhuuf yoo deebii kennu adeemsa baruu brsiisuu keessatti kaayyoo barumsaa wal simsiisuuf karoora madaalawaa yoo hin qopheeffannuu ta'e ,madaallii barnootaaf kennamu hojiirraa oolchuun gonkumaa kan hin yaadamneedha jechuun ,akkasumas iddoo barattoonni rakko qoruun qaban irratti murtee tokko irra gahuun tarkaanfii barbaachisaa fudhachuuf qabiyyee barattoota irratti fedhii akka qaban ka'kaasuuf fi sisii'eessuuf barattoota ciccimmoo adda baasuuf barbaachisa jechuun yaada isaaibse jira. Akksumas maia baruu barsiisuu keessatti barattoonni ga'umsa qaban,amalaa fi fedhii barattoota adda baasuuf  barbaachisaa dha. Akka yaada kanarraa hubatameetti barsiisonni lamaanu yaada waldeeggaran kan kennan yoo ta'u, walummaa galatti bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsii hojiirra oolchuun bu'aa qabeessaa fi barumsa baratamu gahumsa  gonfachisuu isaa hubatamu danda'ameerraa.

Gaaffii 3ffaa  Karaa  madaallii walittii fufiinsaan funaanamaniif akkamitti duubdeebii kennita kan jedhuuf  deebii isaa akkana jechuun deebiiseerra. Duubdeebii isaa barattootaaf haala itti deebii kennu akka deebiisaan ibseetti bakka dogoggoranitti waraqaa isaani irratti yaada barreessuun ciminaa fi dadhabina isaanii akka adda baasan kan taasiisu ta'u isaa ibseerraa.Dabalamanaa waif kennuun hojii hojjatan irratti duubdeebii yoosuu  akka kennan hubachuun ibse jira.

Bu'aa hojiirra oolmaa madalii walitti fufiinsa hojiirra oolchuuf rakkolee ijoo ta'an baruu fi barsiisu keessatti barsiisota muudatan irratti xiyyeeffata. dhimma kana irratti barsiisootni akka ibsanitti madaallii walitti fufiinsa barnoota Afaan Oromoo Keessatti hojiirra oolchuuf qabiyyeewwan barataan baratuu kennamu irratti kitaabilee gahaa ta'an jiraachu dhabuu,hanqina yeroo lakkoofsa  barattoota daree keessatti baayachuu fi leenjiin kennamu dhabuu isaa rakkoo akka ta'e ibsa .Yaada barsiisaan kenne irraa qorattuun hubatte jirti.

### 4.3. Bargaaffii Barattootaaf dhiyaate

**Gabatee 12.:** Gaaffilee shaakallii barttootaaf kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti gaggeessan ilaalchisee dhiyaatan.

| T/L | Bargaaffilee Qorannichaa | Safaruu | Baayina | Dhibantaan % |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufaan yeroo hundaa ni gageefamaa ? | Eyyee | 44 | 73.33 |
| | | Lakkii | 16 | 26.66 |
| 2 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufaa mala madaallii garaagaraa yeroo heddu dhimma itti bahama jiraa ? | Eyyee | 51 | 85 |
| | | Lakki | 9 | 15 |
| 3 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufuu kuusaa markii qophaa'e dareetti guyyaa guyyaan qabame seenuun itti fayyadamaa jiru ? | Eyyee | 54 | 90 |
| | | Lakki | 6 | 10 |
| 4 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti yeroo hundaa hojii daree kennamuun itti madaalamtuu? | Eyyee | 49 | 81.66 |
| | | Lakki | 11 | 18.33 |
| 5 | Barsiisonni keessan duub-deebii yeroo isiniif kennan kaka'umsaafi yeroo fedhii akka horatan isin taasisuu ? | Eyyee | 52 | 86.66 |
| | | Lakki | 8 | 13.33 |
| 6 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti yeroo dogoggorri i yoo uumame isinitti agarsiisuun akka sireeffattan isin taasisuu ? | Eyyee | 58 | 96.66 |
| | | Lakki | 2 | 3.33 |
| 7 | Yeroo baay'ee madaalliin yoo gaggeefeamu akka gareen marii'atan isin taasisuu ? | Eyyee | 56 | 93.33 |
| | | Lakki | 4 | 6.66 |

**Bargaaffii Barattootaa**

Ibsa gaaffii 1ffaa jalqabarratti kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walittii fufiinsa yeroo hundaa nigaggeefama?jechuun dhiyaateef harki caalaan deebiin barattoonni filannoo kenname lamaan keessaa kennan eeyyee kan jedhu yoo ta'uu kunis baay'ina 44(%73.33) kenneen ta'anii dha. Akkaataa duubdeebii argame kanatti barsiisonni mana barumsichaa keessatti gosa barnoota Afaan-Oromoo barsiisan kunneen kutaa seenuudhaan qabiyyee barnootichaa xumuruu qofaaf kan deeman malee qabiyyeewwan barsiisan sun fudhatama argachuu dhabuu isaa dhuma qabiyyee barsiisaa turee keessatti hubannoon bartoonni isaanii qabaachuu malan dabalaa akka deemu godhuurratti kan xiyyeeffattee ta'uusaa calaqqisiisa.Haata'umalee qabiyyeewwan barsiisaa turan irratti madaallii garaa garaa kennuun barattoonni waan baratan yaadachisuufi xiinsammuu barattootaa cimsuun,karaa rakkoo furuuf wantoota akkaxiinxallan taasisuu keessatti ga'ee guddaa qaba.

Gaaffii 2ffaa gabatee kanarratti malleen itti fayyadama madaallii garaagaraa ilaalchisuun gaafatameefi deebiin bartoonni kennan baay'ina 51 (%85) eeyyee jechuun yaada isaanii kan kennanidha.Yaa ta'u malee, dandeettiin barattoota cimaa akka deemuuf barsiisonni malleen madaallii muraasatti dhimma ba'uu osoo hin taane gosa madaallii keessa jiran hunda malleen garaagaraa walitti makuudhaan fayyadamuu akka qabaatan hubanna. Kaayyoo barnootaa tokko galma ga'uuf dhiisuu isaa addaan baafachuuf tooftaa madaallii garaa garaatti fayyadamuun murteessaa ta'a.Kana irraa ka'uun hubachuun kan danda'amuu barsiisonni mala madaallii itti fayyadamani sana barattoota isaani barnoota barsiisani milkaa'u dhisuu isaa hubatanni milkaa'u dhisuu isaa hubatanni gara itti aanuutti akka deeman isaan taasisa.

Gaaffii 3ffaa haala itti fayyadaminsa kuusaa qabxii ilaalchisee dhiyaateef ammoo deebiin bartoonni kennan baay'ina 45 (%85) eeyyee jechuun kan deebisan yoo ta'an barsiisonni kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti kuusaa maarkii qabachuun gara darichaa akka seennan ibsu.Wanta kanarraa kan hubatamubarattoonni qabiyyee barsiifamu sana akk hordoofuu danda'an barataa dandeetti figa'umsa qabu horachuuf dareetti argamu dhisuu isaa hubachuuf qabxii itti qabsiisuuf ni fayyada. Kanarraa ka'uun deebiin barattootni

eeyyeen jechuun harki caalaan deebii isaani deebiisaniirru. Kunammoo barsiisonni yerootti haala fufiinsaan qabuun bartoota isaanii madaalaa akka deeman calaqqisaa.

Gaaffii 4ffaa barsiisonni Afaan-Oromoo Hojii daree barnootaa keessatti madaallii gosa garaagaraatti dhimma ba'uun ni gaggeessuu ? kan jedhuuf 49(%81.66 eeyyeen kan jedhurraa akka hubatameetti.Madaalliin yeroo hedduu ni taasiifama, barattoota gareen waliin akka hojatan hojii manaa hojachisuun,gaaffii fi deebii barattoota gidduutti taasiifamuun ,barattoonni ni madaaluu. Barattoota gidduutti falmii gaggeessuun ciminaa fi bichina barattootaa madaaluuf barattoonni yeroo hundaa harcaatti malee daree keessatti argamuun barnooticha akka hordoofanii isaan taasisa. yaada kanarraa kan hunbatumu qabu gosti madaallii garaa garaatti fayyadamuun ni mul'ata malee yeroo baayee garu bu'aan inni qabu.gadugaleessa ta'u isaa agarsiisa waan kanata'eef dandeetti afran gabbissuufi fooyyeefachuuf madallii gosa adda addaatti fayyadamuun barbaachiisaa akka ta'ee raga qabataman hubachuun danda'ameerraa.

Gaaffii 5ffaa deebiin barsiisonni Afaan-Oromoo daree barnootaa keessatti duubdeebii kaka'umsaa fi fedhii akka horatan yeroo isiniif kennan jecha afaanii qofaan gaariidha yookaan gadheedha jechuun keneen baay'ina 52(%86.66) filannoo kennameef eyyee jechuun kaneen yaada isaanii ibsanii jiranidha. Haa ta'u malee dogoggora baratoonni uuma deeman sirreessudhaaf duubdeebii afaan qofaatti dhimma kan baanu yoo ta'e dhiibbaa ni uuma, kanaafuu dogoggora isaan uumani sirreessuuf bakka itti dogoggorichi uumame itti agarsiisuun tooftaa ittiin sirreessuun danda'amu ammo isaaniif ifa gochaa deemuun filatamaadha.

Gaffii 6ffaa yeroo dogoggorii yoo uumame isinitti agarsiisuun akka sirreeffattan isin taasisuu?yaada jedhuuf 58(%96.66) fiiannoo kennameef eeyyeen jechuun kanneen yaadaisaanii ibsaniirruu.Yeroo dogoggorri uumamuu dogoggora hojatan irraa ka'uun akka haala mijeeffatan ni gargaara.Akkuma yaada kanarraa hubatamu danda'ameetti mallattoodhaan qofa sirrii dha yookiin sirrii mitti jechuun dogoggora isaanii mul'isa osoo hin ta'in hojii hojataniirratti ga'umsa fi beekumsa isaani akka fooyyeessuu danda'ani kan agarsiisudha.

Gaaffii 7ffaa yeroo baayee madaallii yoo gaggeeffamu akka gareen marii'atan isin taasisuu?yaada barsiisonni keessan yeroo hunda kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti

akkaataa isin mara garaagaraa gochuun akkasumas ga'ee taphachuun waa barattanii haala isiin mijeessuu? jechuun gaaffii dhiyaateef deebiin isaan kennan baay'ina 56(93.3%) kanneen ta'ann eeyyee jechuudhaan ibsanii jiru.

Dhumarrattis duubdeebii gaaffii dhumaa irraa akka hubachuun danda'amutti adeemsi baruufi barsiisuu barsiisonni hojiirraa oolchan kunneen kan baratoota isaanii hin hirmaachuun yaada maddisiisanii waa akka baraniif kan hin jajjabeessine waan ta'eef dandeettii barattoota cimsaa deemuu keessatti hanqina ni qabaata.

Walumaagalatti ibsa gabatee armaan ol kanarra wanti hubatamuu danda'u barsiisonni mana barumsa kanatti barnoota Afaan-Oromoo barsiisaa jiran kunneen maleen ittiin kutaa barnoota afaanii kutaa barnoota afaanii keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufaa qabaatuufi dandeettiin baratootaa daran cimsaa deemuu sirritti hubachuun hojiirra oolchaa kan jiran ta'uu isaanii hubanna. Haa ta'u malee madaallii walitti fufaatti qabaatu qixa sirrii ta'een itti fayyadamuu dhabuun ammo dandeettiin xinsammuun bartootaa akka jabaachaa deemuun karaa kan saaqe ta'uu isaati.

# Boqonna Shan

## Guduunfaa Fi Yaboo

Bqonnaan Kunwarqaa qoorannoo kanaatiif kutaa isa dhumaati. Innis yaadacuunfaa qoraniichaa faaqoranichaayaadawaliigalaayaadafurmaataa (yaboo) qoratichi ibse kan of keessatti qabatedha.

### 5.1Guduunfaa

Barbaachisummaan qorannoo kanaa akkaataa itti bu'aa hojiirraa oolmaa madaallii walitti fufiinsa qabaatu mana barumsa sad.2ffaa Roobee Diida'aa kutaa 9ffaa barnoota Afaan Oromoo keessatti hojiirra oolchuu danda'amu hubachuufdha. Akka waraqaa qorannoo kana irraa hubachuun danda'amutti jechi madaallii jedhu hiikkawwan hedduu fi garaagarummaa ni qaba. Garuu qorannoon kun kan inni irratti xiyeeffatu yaada tooftaa bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa itti gaggeessan, cimina qabu fi gosoota madaallii keessatti barbaachisummaa isaa akkaata duubdeebin madaallii walitti fufiinsa keessatti kennamurratti kan xiyeeffatedha. Akkasumas rakkoolee mudatan addaan baasuuf xiyyeeffannaa guddaan godhameeraa.

Iddattoowwan qorannoo kanaas, baratoota iddattoodhaan filataman mana barumsichaa keessatti barattoota 60 fi barsiisota Afaan Oromoo barsiisan 4 (afur) kanneen iddattoodhaan filataman kan of keessaa qabu yoo ta'u sanada/dookmantii,/ afgaaffii fi bargaafilee qorachuun qopheessittes odeeffannoon funaanameera. Dabalataanis odeeffannicha mirkaneeffachuuf bifa sanada/dookmantii,/ kan dhimma itti ba'e yoo ta'u dhumarrattis mala ibsa qorannootti gargaaramuun bargaafileen kunneen gabateetti dhimma ba'uudhaan lakkoofsaafi dhibbentaan qaacceffamaniiru.

Argannoowwan irratti hundaa'uudhaan yaadonni xumuraa armaan gadii kaa'amaniiru.Barattoonni harki irra caalaan ta'an madaallii walitti fufaan barbaachisaa akka hintaane deebii isaanii kennaniiru. Qoratuun argannoo kanarraa kan hubate barattoonni mana barnoota sad. 2ffaa Diida'aa waa'ee madaallii itti fufaa irratti hanqina hubannoo akka qabaniidha.

- Sanada (Dookmeenti) kutaa 9ffaa mana barnootichaa akka agarsiisutti lakkofsi barattootaa fi haalli daree barnootaa jiru madaallii walitti fufaa hojiirra oolchuf

tasumaa mijaawoo akka hintaane ni mirkaneessa.Hanqina kanarraa kan hubannu dareen mijaawoo madaallii itti fufaa gaggeessuuf murteessaa akka ta'e dha.

- Argannoowwan qoranicha akka mul'nisanitti barattoonni harki irra caalaan madaallii itti fufiinsa kennamuuf raawwiitti hiikuuf feedhii fi kutannoo qaban gadaa naadha. Kanarra ka'udhaan madaallii walitti fufaa gutumaan guututtii hojiirra oolchu rakkisaa dha.
- Kitaabni barataa gosa barnoota Afaan Oromoo kutaa 9^ffaa keessatti qabiyeewwanii fi gilgaalonni dhihaatan madaallii walitti fufiinsa qixa barbaadamuun gaggeessuuf gahaa ta'uu dhabuu, kunis kan mul'isu kitaabni kun yemmuu qophaa'u dandeetti barattootaa giddu galeessa akka hin godhanneef xiyyeeffannoon guddan akka itti hin kennamneedha.
- Mana barnootichaa keessa meeshaaleen gahaan madaallii walitti fufiinsa hojiirraa oolchuuf gargaaran kanneen akka kitaabolee dabalataa, meeshaalee deeggarsa barnootaa barattoota madaaluuf gargaaran haala gahaa ta'een argamu dhabu. Hanqinni kun madaallii walitti fufaa hojiirraa oolchufa rakkoo guddaa dha.
- Barsiisoonni mana barnotichaa waytii barnoota Afaan Oromootti madaallii itti fufiinsa yeroo yeroon fayyadamuu fi yaadaa deebisaa barattoota isaaniif beeksiisuuf kutannoo hin qaban akkasumas, qabxin barattootaa akka fooyya'uuf carraaqqii hin godhan. Kun kan agarsiisuu barsiisonni mataan isaanii madaallii walitti fufiinsa hojiirra oolchuuf hubanoo fi gahumsa gahaa ta'e akka hin qabne dha.
- Brsiisoonni kutaa 9^ffaa mana barnootichaa madaallii itti fufiinsa hojiirra oolchuuf fedhii isaan qaban gadaanaadha. Fedhiin barsiisotaa gadaanaa taanan kaayyoo madaallii walitti fufiinsa qixa barbaadamun galmaan gahuuf rakkisaa ta'a.
- Mana barnoottichaa keessatti lakkoofsi barattoota daree tokko keessa barataanii guddachuu fi hirri daree barnootaa barattootaa walsimaachuu dhabuun rakkoo guddaa uumuu. Hanqinni jiru kun barattoota dhuunfaanis ta'ee garee madaaluuf guufuu guddaa ta'a.
- Barsiisonni mana barnooticha kutaa 9^ffaa Afaan Oromoo barsiisaa mala baruu fi barsiisuu barataa giddu galeessa godhate fayyadamanii hin barsiisan. Kun kan

mul’isu adeemsa baruu barsiisuu gaggeeffamu keessatti madaallii itti fufiinsa hojiirra oolchuf haall ijiru rakkisaa ta’u isaati.

## 5.2. Yaada Furmaataa (yaboo)

Qorattuun qorannoo kanaa ibsa waligalaa armaan olitti dhiyaatan irratti hundaa’uudhaan yaadawwan furmaataa ta’u jedhaman akka gaditti ibsitte.

**Ga’ee Barsiisonni Afaan Oromoo Ba’uu Qaban**

- Dursa barattoota irratti madaallii gaggeessuu osoo hin eegaliin malleen gosa madaallii hedduu jiran keessaa isa kamtu mata-duree barsiisu sana walin walsimuufi odeeffannoo qubsaa ta’e bartoota isaatiif kennuu kan danda’utti osoo dhimma ba’ee baay’ee filatamaa ta’a.s
- Dabalataanis madaallii walitti fufaa jechuun kan callisee bartootaaf qabxii kennuu qofaaf gaggeeffamu osoo hin taane adeemsa ittiin odeeffannoo waa’ee galma ga’insa waan barsiifamu sanaa hubachaa deeman waan ta’eef barsiisonni dursanii kaayyoon guddaan madaallii kutaa keessatti gaggeessuu, dandeettii bilchina sammuu bartootaa cimsuu akka ta’e hubachuun xiyyeeffannoo itti kennuun dirqama hojii ta.uu beekanii osoo ittidhimma ba’anii gaarii ta’a.
- Barsiisaan kamiyyuu kutaa barnootaa seenuun bartoota isaa barsiisuun dura karoora torbee baafachuun sana keessatti ammo tooftaa madaallii dandeettii bartoota isaa ittin hoggayyuu sakatta’aa deemuu qabu haala ifa ta’een qopheeffachuudhaan osoo itti dhimma ba’ee jijjiiramni guddaan mul’achuu mala.
- Dhuma irrattis barsiisonni duubdeebii bartoota isaaniif ibsaa deemu, wantoota fooyya’uu malanfi akkaataa ittiin fooyya’an qabatamaadhaan itti agarsiisaa deemuun ibsuu malu.

**Ga’eewwan qajeelchi barnoota Aanaafi godinaa ba’uu qaban**

Madaallii qulqullina sirna barnootaa eegsisuu keessatti itti gaafatamummaa kan qabaatu barsiisotaafi bartoota qofaa osoo hin taane qajeelchawwan sirna barnootaa sadarkaa Aanaa irraa eegalee haanga oliitti ga’en isaan ba’uu qabatan nijiru kunis :

- ❖ Manuwaaliiwwan adeemsa ittiin madaalliin kutaa barnootaa keessatti gaggeeffamuu qabu ilaalchisee ibsa bal’aa kennan manneen barnootaatiif gumaacha osootaasise.
- ❖ Barsiisonni sadarkaa kana irraa barsiisaa jiran kanneen adeemsi baruufi barsiisuu keessatti madaalliin akkaataa kamiin gaggeeffamu akka qabaatu irratti leenjii ga’a waan hin qabaanneef isaan kana irratti xiyyeeffatee osoo adeemsa inni ittiin gaggeffamuu qaburratti leenjii bal’aa kenneefi gaariidha.

**Wabiilee**


Addunyaa Barkeessaa, (2014). *Akkamtaa.Yaadrime QorannooHujoo*. Finfinnee: Dhaabbata Maxxansaa Meggaa.

**A**irasian, P.(1997).*Classroom assessment(3rd ed.)*. New York : Mc Graw Hill.

Atkin, J. M. Black. p, and Coffey, J, (2001). *Classroom assessment and the National Standard . Washington*DC : National Academic press

Best J. Wand Kahn J. V. (1999). *Research in Education. 7th ed* New Delhi : prentice Hall.

Blak, P. and Wiliam. D. (1998) *Inside the black box* : Raising standards through classroom assessment phi Delta Kappen, 80(2), 139-148.

Bond, D. (1990). *Assessment and the promotion of academic values*. Student in Higher Education. 15(1). 101-111.

Brookhart, S. M. (2008) *Feedback that fits. Educational leadership*. Volume 65, No 4. Pp 54-59.

Cohen, L. Mainion. L and Marrison, K (2007). *Reasearch Methods in Education. Rutledge*: New York.

Cone, J. D and Foster, S. L. (1991) *Training in measurement : always the bribes maid*. American Psychologist 46(6) page 653-654.

Davis, B. G, (1993) *Quizzes test and exam in tools for teaching*. San Francisco : Jossey Boss publishers.

DFEE, (2001) *Framework for Teaching* English : Years 7, 8

Desalegn Chalchisa, (2004). *Continuous Assessment in lower cycle primery school*. In IER Flambeau : Vol. 12 Number 1.

Dr. Osuji, And Okonkwo. C. A (2003). The importance of continuous assessment Integral part of evaluation in Open and Distance learning, African Journal of Educational research. Vol. 9 pages 80-88. June /December

Ellmgton, Hand Earl, S.(1997). *Making effective use of continuous assessment and portipolio*.

CLCED publication :The Robert Gordan University.

EQUIPI, (2003). *Continuous assessment*. USAID, 1(1) : Malawi.

Ezawu, P. I and Okoye, N. W(1981). *Principles and practice of continuous assessment*. Ibadan: Evance publishers

Falayjo Wole, (1986). Philosopy and theory of continuous assessment. A paper presented at a workshop for inspectors of Education in Oder State, Nigeria. 4th December

Fraze. M. B. (1995) *Integrated Teaching methods*. Theory of classroom Approach and Field Based Connection. New York : Mc-Graw Hill.

Gemechu Abera, (2008)*Assessing Factors affecting the implementation of continuous assessment in selected Government TVET College*. MA thesis : Rift Vally University (un published).

Goots p.J and et.all, (1984) *Ethnography and Qualitative Design in Education Research*. Florida: Academi press.

Gronlund, N.E, (1981) *Measurement and evaluation in Teaching. (4th ed)*. New York : Macmilan publication.

Hasan Abdu, (1998). *Quality of Education In Ethiopia : visions for the 21th century*. Adiss Ababa University (unpublished)

ICDR, (1999) Teachers Education hand book : Institute for Curriculum Development and Research A.A Ethiopia.

Lothan, C.A(2004) Research methodology. Methods AND Techniques (2nd ed.) Newdelhi.

Lewi A. C. (1997) Changing assessment, Changing curriculum. Education Digest. Page 12-17

Mc. Frghe, J. and Ferrara. S. (1998). *Assessing learning in classroom. Washingten.* Dc : National Educational Association.

Mineistry of Basic Education and Culture, (1999),Okahandja, Namibia NIED press.

Miller. S. P (2002) *Validated practices for teaching student with diverse needs and abilities*. Bosten. Allyn and Bacon.

MOE. (2012) *Professional Standered for Ethiopia School Teachers.* Adiss Ababa : MOE.

NOE. (2004). Guidelines for C. A, Adiss Ababa : NOE.

Oggunniyi. O. (1984). Educational measurement and evaluation. Nigeria : Longman.

Olinka. B (2009). Students self-evaluation : What a research says and What Practice show. Retrived March 23,2015 from http://www.cdl.Org/resource - library/articles/self-eval. php.

Paeinga. A. L (2001) *Continuous assessment in basicducation* : A peer group learning module. Blooomington, Indian.

Paris, S.G, Lawton, T. A (1991), *A developmental perspective on standardized achievement testing.* Educational Researchr. 20(4) page 40

Rudner. L and Schafe (2002) *What Teachers Needs to know about Assessment*. Washington Dc. National Education Association.

Schon..D (1983) *The Reflexive Practitioner*. Londen, Temple smith.

Shenkute Mamo (1998) *Quality of Education In Ethiopia : vision for the 21st century*. Adiss Ababa University phD thesis (unpublished)

Smgh Yogesh Kumer. (2006) *Fundamentals of research methodology and Statistics*. New Delhi Age International (p) Limited, publishers Regional government teachers training college. M.A thesis A.A University (unpublished)

Schon, D(198;) *The reflective practittiones*. London : Temple Smith.

Stiggins, R.J. (1999) *Evaluating Classroom assessment training in teacher education programs.* Educational measurement: Issues and practice. 18(1), 23-27.

Sowell. E.J. (1996). Curriculum : An Integrative Introduction News Jersery : prentive Hall.

Stiggins. R. J. (2002). Assessment crisis : The absence of assessment for learning. Phi Delta Kappan. 83(10), 758-760.

Teshome Damuse, (1998) Quality of Education In Ethiopia : visions for the 21st century. Adiss Ababa University (unpublished)

Ughamadu, K.A(1994). *Understanding and Implementing Continuous Assessment*. Benin City. World of Publishers

UNESCO, (2009). *C.A. Hand Book and Guidelines for Tutor in Primery Teachers.* Educatioin in Uganda. National Commission for UNESCO, Kampala.

USAID, (2008) *Teachers hand book on Formative C. A. Grade two* ..A.A manual printing press.

Willian, N (2007) Social Research Methods. London : New Delhi, Sage publications. Default-source /books/ assessing= lish-chapl,pdf? Sfvrsn=2 Retrived March 23, 2015 from www.tesol.org/docs/

**Dabalewwan**

## Dabale A

1. Gabateesaala, umrii, sadarkaa barnootaa fi tajaajila od-himootaa ibsu

| Lakk | Odeeffannoo kennitoota | umrii | Od-himoota | | | | Muxannoo |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | Saala | | | | |
| | | | Dhi | Dub | Id | Sadarkaa Barnoota | |
| 1 | Barattoota | 14-16 | 10 | 17 | 27 | Kutaa $9^{ffaa}$ | |
| | | 17-19 | 23 | 8 | 31 | | |
| | | 20-25 | 2 | | 2 | | |
| | | 26 ol | | | | | |
| 2 | Barsiisota | | 2 | 2 | 4 | Digrii | Bulleeyyii |
| | | | | | | | |

Gabatee-1 Ragaa Od-himtootaa

YUUNIVARSIITII ADDIS ABABAA

SAGANTAA DIGRII 2$^{FFAA}$ (MA)

Kolleejii Namoomaa, Qorannoo Afaanii Jornaalizimiifi Quunnamtii

**Dabalee – B**

Afgaaffilee Barsiisotaaf Qophaa'e

Gaaffilee tooftaa ittiin barsiisonni bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufiinsa kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti gaggeessan ilaalchisee barsiisotaaf qophaa'e.

Gaaffii 1 Kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti malli madaallii ati dandeettii isaanii cimsuuf fayyadamtu kami?

Gaaffii 2 Akka yaada keetti kaayyoo guddaan ati kutaa barnoota Afaan Oromoo keessatti madaallii gaggeessitu maliif?

Gaaffii 3 Barattoota irraa karaa madaallii walitti fufinsaan duubdeebbii funaante haala kamiin ibsita?

YUUNIVARSIITII ADDIS ABABAA

SAGANTAA DIGRII 2^FFAA^ (MA)

Kolleejii Namoomaa, Qorannoo Afaanii Jornaalizimiifi Quunnamtii

**Dabalee - C**

Gaafilee baartootaan Guutaman

------ barattoota kaayyoo guddaan gaaffilee kanaa qorannoo gaggeessuudhaaf ragaalee ta'u qofaaf kanneen qophaa'anii jiranidha. Kanaafu, hojii kana ga'uumsaan raawwachuuf deebiin haqaa isin kennitan murteessaadha. Kana males, deebiin isiin keennitan kun qorannookanaaf qofa kan ooluufi icitiidhaan kan qabamudha. Ega xiyyeeffannoodhaan itti kennaman dubisaatii deebii kessan kenna!

Gargaarsa naaf gootaniif baay'een isin galateeffadha!

Galatoomaa!

Gaafficha irratti maqaa kee barreessuun hin barbaachisu.

Gaafilee dhiyaate erga dubbistee hubattee booda sanduuqa qixa filannoo jiru keessatti mallattoo 'x' guutuudhaan deebii kee kenni.

Gaafilee filannoo hin qabneef deebii kee karaa ifaafi gabaabaa ta'een kenni.

Godina____________ Aanaa______________ M/barumsaa________________

Dhi ☐ Dub ☐

Umrii

14-16 ☐ 17-19 ☐ 20-25 ☐ 26 fi isaa ol ☐

Gabatee : 2 Gaaffilee shaakallii barttootaaf kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti gaggeessan ilaalchisee dhiyaatan.

| T/L | Bargaaffilee Qorannichaa | Safaruu | Baayina | Dhibantaan % |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufaan yeroo hundaa ni gageefamaa ? | Eyyee | | |
| | | Lakkii | | |
| 2 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaallii walitti fufaa mala madaallii garaagaraa yeroo heddu dhimma itti bahama jiraa ? | Eyyee | | |
| | | Lakki | | |
| 3 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti bu'aa hojiirra oolmaa madaalli walitti fufuu kuusaa markii qophaa'e dareetti guyyaa guyyaan qabame seenuun itti fayyadamaa jiru ? | Eyyee | | |
| | | Lakki | | |
| 4 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti yeroo hundaa hojii daree kennamuun itti madaalamtuu ? | Eyyee | | |
| | | Lakki | | |
| 5 | Barsiisonni keessan duub-deebii yeroo isiniif kennan kaka'umsaafi yeroo fedhii akka horatan isin taasisuu ? | Eyyee | | |
| | | Lakki | | |
| 6 | Kutaa barnoota Afaan-Oromoo keessatti yeroo dogoggorri i yoo uumame isinitti agarsiisuun akka sireeffattan isin taasisuu ? | Eyyee | | |
| | | Lakki | | |
| 7 | Yeroo baay'ee madaalliin yoo gaggeefeamu akka gareen marii'atan isin taasisuu ? | Eyyee | | |
| | | Lakki | | |

**WARAQAA MIRKANEEFFANNAA**

Ani qorattuun maqaafi mallattoon koo armaan gaditti eerame kun waraqaan qorannoo kun hojii dhuunfaa koo ta'u isaa ibsaa, hojiin kun kanaan dura yuunivarsiitii kamiyyuu keessatti kan hin dhiaannee ta'uusaafi yaadawwan qorannoo kanaaf dubbisee hunda isaani wabii keessa kaa'uu koo mallattoo kootiin mirkaneessa

Maqaa Qorataa__________________________________________

Mallattoo ______________

Guyyaa_____________